# တမန်တော်ညွှန်ကြား

# ဘဝအလှတရား

ပြုစုသူ

မုဟမ္မဒ်ဖိုင်ဆွလ် (အလ်ကောင်ဆရီ)

ကြီးကြပ်သူ

အလ်ဟားဂျ် ဟဖေရည်မော်လာနာ မုဖ်သီ အာစွင်းမ်

(နဒ်ဝီ၊ မဇွာဟေရှ်ရီ)

بسم الرحمن الرحيم

# မာတိကာ

၇
- ဇနီးကြင်ယာများနဲ့သက်ဆိုင်သော အိမ်ထောင်ရေးအခက်အခဲများကို ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) ဖြေရှင်းခဲ့ပုံ။

၈
- ကုရ်အာန်နှင့် စွန္နသ်တော်တွင်လာရှိသော သားသမီးတို့အခွင့်အရေး များဖြင့် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သခင် သားသမီးများကို ဆက်ဆံခဲ့ပုံ။

၉
- ကုရ်အာန်နှင့် စွန္နသ်တော်တွင်လာရှိသော မိဘမဲ့ကလေးတို့ အခွင့်အရေးများဖြင့် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သခင် မိဘမဲ့ကလေးများကို ဆက်ဆံခဲ့ပုံ။

၁၀
- ဆွေမျိုးသားချင်းများကို ကုရ်အာန်နှင့် စွန္နသ်တော်တွင် လာရှိသော ဆွေမျိုးသားချင်းတို့ အခွင့်အရေးများနှင့်အညီ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) ဆက်ဆံခဲ့ပုံ။

၁၁
- ကုရ်အာန်နှင့် စွန္နသ်တော်တွင်လာရှိသော သက်ကြီးရွယ်အိုတို့ အခွင့်အရေးများ ဖြင့် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သခင် သက်ကြီးရွယ်အိုများကို ဆက်ဆံခဲ့ပုံ။

၁၂
- အခွင့်အရေးနှင့် ဝတ္တရားများကို ဆွဲမြဲစွာ လိုက်နာဆောင်ရွက်ခြင်းကြောင့် ရရှိလာသော အကျိုးရလဒ်များ။

بسم الرحمن الرحيم

## ဟဇရသ်မော်လာနာ မုဖ်သီ မုဟမ္မဒ် အာစွင်းမ်
## (နဒ်ဝီ၊မဇ္ဇာဟေ့ရီ)၏ ရင်တွင်းစကား

မြင့်မြတ်တော်မူသော အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်သည် ဤလောကကို ဖန်ဆင်းပြီး ၊ လူသားများကို လောကအလှဆင်ပန်းများအဖြစ် ပြုလုပ်တော်မူခဲ့သည်။

ထိုအလှဆင်ပန်းများအား ပြုစုပျိုးထောင်သူ ဥယျာဉ်မှူးကြီးများမှာ ခေတ်တိုင်းခေတ်တိုင်းတွင် ပွင့်ပေါ်ခဲ့သည့် နဗီတမန်တော်များသာ ဖြစ်သည်။ အာဒမ် ﷺ မှသည် အီစာ ﷺ ထိ ပွင့်ခဲ့သမျှ နဗီအပေါင်းတို့သည် ဤတာဝန်ကို ကျေပွန်ခဲ့ကြသည်။ ထိုနဗီတမန်တော်မြတ်ကြီးများက လောကကို အလှဆင်ရန် အသုံးပြုခဲ့သည့် တစ်ခုတည်းသော ရတနာမှာ ကိုယ်ကျင့်တရားအလှသာလျှင် ဖြစ်သည်။

သမိုင်းစာမျက်နှာများကို ချို့ကာ ခရစ်နှစ် (၆)ရာစုနှစ်တွင် ပွင့်ပေါ်ခဲ့သည့် ကျွန်ုပ်တို့ နဗီတမန်တော်မြတ်(ﷺ)၏(၆၃)နှစ်တာ ဘဝတစ်ခုလုံးကို လေ့လာကြည့်ပါစို့။

လောကခပ်သိမ်းအား ကိုယ်ကျင့်တရား စာရိတ္တအလှသင်ခန်းစာများကို သင်ကြားပေးခဲ့သည် မဟုတ်ပါလော့။ ရိုင်းစိုင်းလွန်းသည်ဟု

ကမ္ဘာကြီးက မှတ်ချက်ပြုထားသော လူ့အဖွဲ့အစည်းတစ်ခုကို စာရိတ္တအအလှဖြင့် ပြန်လည်ဦးဆောင်သူများအဖြစ် ပြုစုပျိုးထောင်ပေးခဲ့ ပါသည်။

အရှင်မြတ်ကိုယ်တော်တိုင်ကပင် နဗီတမန်တော်မြတ်(ﷺ)အား “အသင်သည် ကြီးကျယ်ခမ်းနားသော စာရိတ္တအလှပလ္လင် ပေါ်တွင် ရှိပါသည်” ဟု အသိအမှတ်ပြုထားခြင်းသည်ပင် လုံလောက်လှ ပါသည်။

ကိုယ်တော်သခင် (ﷺ)သည် နဗီဘွဲ့ထူးချီးမြှင့်ခံရသည့် အချိန်သက်တော်(၄၀)မှစ၍ လူသားတို့ကို လိမ္မာရေးခြားရှိလာ စေရန် အစ္စလာမ့်အဆုံးအမများဖြင့် သွန်သင်ဆုံးမတော်မူခဲ့သည်။ ထိုသို့ သွန်သင်ရာတွင် ကာယစွမ်း၊ ဉာဏစွမ်းစသည့် စွမ်းရည်စွမ်းပကားများ ကိုသုံးတော်မူခဲ့သည်။ (၁၀)စုနှစ်တစ်ခုအတွင်း ကမ္ဘာကြီးကပင် အသိအမှတ်ပြုပေးသည့် ကိုယ်ကျင့်တရား ဗိသုကာများဖြစ်သည့် ဆွဟာဗာကြီးတို့ကို ပြုစုပေးခဲ့သည်။

ဤသို့သော ကိုယ်ကျင့်တရားအလှများကို ဟစ်ဂျ်ရီ (၆)ခုနှစ်တွင် ပွင့်လင်းမြင်သာစွာ ပြသခွင့်ရရှိခဲ့သည်။ ဤလူ့အဖွဲ့အစည်းနှင့် ထိတွေ့ခွင့်ရသူများသည် ၎င်းတို့အတွင်း ကြိုင်သင်းနေသည့် စာရိတ္တအလှများကို ခံစားမိပြီး ဤစာရိတ္တများပေါက်ဖွားရာ အစ္စလာမ်သာသနာတော်ကြီးကို စိတ်ဝင်စားလာခဲ့ကြသည်။

ထို့ကြောင့် အစ္စလာမ့်သမိုင်း သုတေသီကြီးဖြစ်သော ကျေးဇူးရှင်ဆရာသခင်ကြီး ဟဇရတ် မော်လာနာ စိုင်ယစ်ဒ် အဗုလ်ဟစံအလီ နဒ်ဝီသခင်ကြီးက “ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)နှင့်ဆွဟာဗာတို့သည် နဗဝီတစ်ခုနှစ်

မှစ၍ လူသားတို့အား အစ္စလာမ့်ဘက်သို့ ဖိတ်ခေါ်ခဲ့သည်။ သို့သော် (၁၉)နှစ်အတွင်း အစ္စလာမ်လက်ခံခဲ့သည့် ဦးရေထက် ဟုဒိုင်ဗီယာ စစ်ပြေငြိမ်းရေး စာချုပ်ချုပ်ဆိုထားသည့်ကာလ (ဟစ်ဂျ်ရီ၆ခု)မှ မက္ကာဟ်မြို့တော်ကို သိမ်းပိုက်အောင်နိုင်သည့် ဟစ်ဂျ်ရီ(၈) ခုထိ (၂)နှစ် အတွင်း အစ္စလာမ်လက်ခံခဲ့သည့် ဦးရေပမာဏက ပိုမိုများပြားခဲ့ သည်”ဟု မှတ်ချက်ပြု ထားပေသည်။

မက္ကာမြို့ရှိ ကာဖိရ်တို့က ကိုယ်တော်မြတ် (ﷺ) ထံမှ မုအ်ဂျေ့ဇာ (သဘာဝလွန် အစွမ်းများ)ပြသပေးရန် တောင်းဆိုခဲ့သည်။ လကို နှစ် ခြမ်းခွဲပြခဲ့သည်။ နို့ရည်ခမ်း ခြောက်နေသော ဆိတ်မ၏နို့အုံမှ နို့ရည်များ ထုတ်ပြပေးခဲ့သည်။ ရုပ်ဝါဒအားဖြင့် သဘာဝလွန် အစွမ်းများ ပြသခဲ့ သည့်အခါတိုင်း ၎င်းတို့က ဤသည် မှော်အတတ်၊ ပယောဂအတတ်တို့ ဖြင့် ကျွန်ုပ်တို့ကို လှည့်စားနေ ခြင်းဖြစ်သည်ဟု ဆိုကာ အနည်း ငယ်သာ အစ္စလာမ်လက်ခံခဲ့ကြသည်။

မက္ကာမြို့တော်ကို အောင်နိုင်သောနေ့တွင် ကိုယ်တော်မြတ် (ﷺ) က အခြားအောင်နိုင်သူများပမာ သွေးချောင်းစီးစေခြင်း မျိုးမပြုခဲ့ဘဲ မှည့်တစ်ပေါက် သွေးတစ်စက်မခ စေဘဲ “အသင်တို့ကို ငါ ခွင့်လွှတ်ပေး လိုက်ပြီ၊ သွားလိုရာသွားနိုင်ပြီ၊ အဗူစွတ်ဖ်ယာန်၏ အိမ်ထဲ သို့ ဝင်ရောက် ခိုလှုံသူတိုင်း လုံခြုံသွားပေမည်” ဟု မိန့်ကြားလိုက်သည်။ ခွင့်လွှတ်ခြင်း၊ ကြင်နာခြင်း၊ စာနာထောက်ထားခြင်းဟူသော စာရိတ္တအလှများ၊ ကိုယ်

ကျင့်တရားအစွမ်းများ ပြသလိုက်ရာ အများစုမှာ အစ္စလာမ်လက်ခံသွား ခဲ့ကြသည်။

ဤသည် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ စာရိတ္တအလှ၊ ကိုယ်ကျင့်တရားများမှ နမူနာအချို့ကို ဆွဲထုတ်တင်ပြခြင်းသာဖြစ်ပါသည်။ စီရသ်စာမျက်နှာများ၊ ဟဒီးဆ်ကျမ်းဂန်များတွင် ဤထက်မကသော စာရိတ္တနမူနာများ၊ ကိုယ်ကျင့်တရားပုံရိပ်များ ဒုနဲ့ဒေးကျန်ရှိနေ သေးသည်။

ဤစာရိတ္တအလှများကို ကျွန်ုပ်တို့၏ ချစ်မိတ်ဆွေ မော်လာနာမုဟမ္မဒ် ဖိုင်ဆွလ် (အလ်ကောင်ဆရီ)က ခေါင်းစဉ်(၁၀)ခု ခွဲကာ တင်ပြထားသည်မှာ တန်ဖိုးမဖြတ်နိုင်သည့် စာပေရတနာ တစ်ခုပါ။

မော်လာနာဖိုင်ဆွလ်ဆပ်သည် စီရသ်ကျမ်းများ၊ ဟဒီးဆ်တော်များ၊ အာယသ်တော်များတွင် ဖော်ပြထားသည့် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ကိုယ်ကျင့်တရားအလှများ၊ စာရိတ္တမွန်များကို ခေါင်းစဉ်(၁၀)ခုဖြင့် စုစည်းပေးထားသည်။

မော်လာနာဖိုင်ဆွလ် အလ်ကောင်ဆရီသည် (၁၀)ကျော်သက်လူငယ်ဆရာတစ်ပါးဖြစ်သည်။ စာပေလေ့လာမှုပိုင်းနှင့် ပြန်လည်ပို့ချမှုပိုင်းတို့တွင်မူ အတွေ့အကြုံရင့်ကျက်သည့် သဘာရင့်ဝါရင့် ဆရာကြီးများကဲ့သို့ ဖြစ်သည်။ ဤအသက်အရွယ်၌ပင် သင်ရိုးညွှန်းတမ်းကျမ်း(၅)ကျမ်းနှင့် ဘာသာပြန်ကျမ်း(၆)ကျမ်းခန့်ကို ပြုစုထားပြီးဖြစ်သည်။ အရှင်မြတ် မော်လာနာ၏ သက်တမ်းကို စိတ်၏ချမ်းသာခြင်း၊ ကိုယ်၏ကျန်းမာခြင်းများနှင့်တကွ စဉ္စန့်မလပ် အရှင်နှစ်သက်မည့် ကြိုးပမ်းမှု

များကို အာ၀ဇ္ဇာန်း၊ ကလောင်စွမ်း၊ ဉာဏစွမ်းများဖြင့် ဆောင်ရွက်နိုင်စွမ်း ချီးမြှင့်ပေးသနားတော်မူပါစေ။

ဤသို့စုစည်းခြင်းကို အရှင်မြတ် အထူးလက်ခံသဘော တူတော်မူပါစေ။ မော်လာနာဆပ်နှင့် ကျွန်ုပ်တို့အားလုံးအတွက် လောကီတွင်လည်း ဤစာရိတ္တအလှများဖြင့် ဆင်မြန်းနိုင်ပြီး တမလွန်တွင်လည်း ကြီးမားသော အကျိုးဆ၀ါးဗ်များ ရရှိမည့် အကြောင်းခံဖြစ်စေတော်မူပါ။ အာမီးန်

မုဟမ္မဒ် အာစွင်းမ်နဒ်ဝီ၊
မဇ္ဇာဟော့ရီ၊အဗ္ဗလ်ဟာစနီ
Hijri (1444)/Zulhijja/ 19
8/7/2023 (Saturday)

## ((စာရေးသူ၏ အမှာစာ))

ချီးမွမ်းထောမနာပြုခြင်းအပေါင်းသည် အလ္လာဟ်အရှင်မြတ် တစ် ပါးတည်းအတွက်သာ ဖြစ်သည်။ ထိုအရှင်မြတ်သည် ကမ္ဘာ့စံနမူနာရှင် ကိုယ်တော်သခင်(ﷺ)ကို ကိုယ်ကျင့်တရားများအား ပြီးပြည့်စုံစေရန် စေ လွှတ်တော်မူခဲ့လေသည်။

မျက်မှောက်ခေတ်တွင် အရှေ့တိုင်း၊ အနောက်တိုင်းမှ ရောက်ရှိ လာသည့် ကိုယ်ကျင့်တရားများသည် အစ္စလာမ့်ပတ်ဝန်းကျင်၌ မျိုးစုံ ပင်တွေ့ရှိနေရပေသည်။ ဝမ်းနည်းစရာကောင်းလှသည်မှာ ယင်းကိုယ် ကျင့်တရားများကို အချို့မွတ်စ်လင်မ်များကမူ စံအဖြစ်ထားရှိ၍ ဘဝကို ရှင်သန်နေကြသည်။ ဤသည် ကာဖိရ်ပတ်ဝန်းကျင်မှ ရိုက်ခတ်လာ သည့် သက်ရောက်မှုပင် ဖြစ်သည်။ ထို့နောက် အေမာမ်အဗ္ဗနုခလ်ဒူးန်၏ အလွန်ပင်ပြောင်မြောက်လှသည့် စကားကို ငှားသုံးမည်ဆိုပါက “အသင် ဟာ လူ့ပတ်ဝန်ကျင်မှာ လွှမ်းမိုးခံလူတန်းစားတွေကို စိုးမိုးထားနိုင်သူတို့ ရဲ့ ဝတ်စားဆင်ယင်ပုံ၊ အစီအနင်း၊ လက်နက်နှင့် ဘဝရဲ့ကဏ္ဍပေါင်းစုံမှာ လိုက်လံတုဖက် ရှင်သန်နေထိုင်တာကို တွေ့ရပေမယ်။” ဟုဆိုရမည် ပင်။ လက်ရှိကျွန်ုပ်တို့ နေထိုင်နေသည့်ခေတ်မှာ အနောက်တိုင်း၏ ရုပ် ဝတ္ထုပိုင်းဆိုင်ရာ လွှမ်းမိုးထားသော ခေတ်ပင်ဖြစ်ပေသည်။ ထို့ကြောင့် အနောက်တိုင်း၏ ယဉ်ကျေးမှုသည် ပတ်ဝန်းကျင်တွင် အထူးလွှမ်းမိုး ထားပေသည်။ သို့သော် ၎င်းယဉ်ကျေးမှုများသည် ကာလံ ဒေသံအလိုက်

ပြောင်းလဲနေသော အရာများပင် ဖြစ်သည်။ သို့ဖြစ်ပေရာ ဤကဲ့သို့ ပြောင်းလဲခြင်းများကြောင့် အစ္စလာမ့်က ရှုမြင်သည့် ကိုယ်ကျင့်တရား နှင့် အနောက်တိုင်းက ရှုမြင်သည့် ကိုယ်ကျင့်တရားသည် တူညီနိုင်မည် မဟုတ်ပေ။ ထို့ကြောင့် မွတ်စ်လင်မ်တစ်ဦးသည် အနောက်တိုင်းယဉ် ကျေးမှုများ နောက်လိုက်၍ အစ္စလာမ့်အဆုံးအမများနှင့် ဝေးသွားမည် ကို စိုးရိမ်ကာ ဤစာအုပ်ငယ်ကို ရေးသားခဲ့ခြင်းဖြစ်သည်။

ဤစာအုပ်ငယ်တွင် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ကိုယ်ကျင့်တရား များနှင့် ကိုယ်တော်သခင်က မိမိ၏ မိသားစု၊ ဆွေမျိုးသားချင်းများကို မည်သို့သော ကိုယ်ကျင့်တရားများဖြင့် ဆက်ဆံသမှုပြုခဲ့သည်ကို တင် ပြထားပေသည်။ ထို့ပြင် ပတ်ဝန်းကျင်တစ်ခု၌ အဓိကကျသော အသက် အရွယ်ကြီးရင့်သူများ၊ ကလေးသူငယ်များ၊ အိမ်နီးချင်းများနှင့် မိဘမဲ့ ကလေးများအား ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) မည်သို့မည်ပုံ ဆက်ဆံခဲ့သည်ကို လည်း အသေးစိတ်တင်ပြထားပါသည်။

ဤစာအုပ်ငယ်လေးကို အကြောင်းခံ၍ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ကြီးမြတ်မှုနှင့် ကိုယ်တော်သခင့်ချစ်စိတ်များတိုးကာ အောက်ပါ ဟဒီးစ် တော်၌ အကျိုးဝင်ခွင့်ရရန်လည်း အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်ထံပါးမှ မျှော်လင့် ပါသည်။ “ပုဂ္ဂိုလ်တစ်ယောက်သည် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ကို ဤသို့ လျှောက်ထားသည်။ “အိုး၊ ကိုယ်တော်။ ကေယာမသ် ဘယ်တော့ ဖြစ်မ လဲ။” ထိုအခါကိုယ်တော်မြတ်က “အသင် ကေယာမသ်နေ့အတွက် ဘာ များ ပြင်ဆင်ပြီးပြီလဲ”ဟု ပြန်လည်မေးမြန်းရာ ထိုပုဂ္ဂိုလ်က ဤသို့ဖြေ

ကြားလေတယ်။ “ကျွန်တော် ကေယာမသ်နေ့အတွက် နမားဇ်၊ ရိုဇာ၊ ဆွဒကာဟ်တွေတော့ များစွာပြုခြင်း မရှိပါဘူး။ ဒါပေမဲ့ ကျွန်တော် အလ္လာဟ်နဲ့ အလ္လာဟ်ရစူလ်ကို နှစ်သက်မြတ်နိုးပါတယ်။” ထိုအခါကိုယ်တော်မြတ်က “အသင်သည် ကေယာမသ်နေ့၌ အသင်ချစ်နှစ်သက်သူနဲ့ အတူရှိပေမယ်” ဟုဖြေကြားခဲ့လေတယ်။ (ဗိုခါရီကျမ်း -ဟဒီးစ်နံပါတ် ၆၁၇၁)

ဤစာအုပ်၏ နာမည်ကို ရွေးပေးခဲ့သည့် ကျွန်တော့်သူငယ်ချင်း ဟမ်ဇာဟ်၊ စာအုပ်ကို စ လယ် ဆုံး စိစစ်ပေးခဲ့သည့် ကျွန်တော်၏ ဆရာသခင်ကျေးဇူးရှင် အလ်ဟာဂျ် ဟာဇရသ်မော်လာနာ မုဖ်သီ မုဟမ္မဒ်အာစွင်းမ် နဒ်ဝီ၊ မဇ္ဇာဟေ့ရီ၊အဗ္ဗလ်ဟာစနီနှင့် စာအုပ်ဖြစ်မြောက်ရေးတွင် ဝိုင်းဝန်းကူညီသူများအားလုံးကို မြင့်မြတ်တော်မူသော အရှင်မြတ်က နှစ်ဌာနလုံးတွင် ကောင်းသော အစားများ ချီးမြှင့်ပေးသနားတော်မူပါစေ။

**✍ဆန္ဒမွန်ဖြင့်.......မုဟမ္မဒ်ဖိုင်ဆွလ်**

**(အလ်ကောင်စရီ)**

**10/ 7/ 2023 (Monday)**



### • ကိုယ်ကျင့်တရားများ၏ အခြေခံမူများနှင့် ထိုကိုယ်ကျင့်တရားများကို ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) ကျင့်သုံးခဲ့ပုံ။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ကိုယ်ကျင့်တရားများအကြောင်းကို မစတင်မီအလျှင် ကိုယ်ကျင့်တရားနှင့်ပတ်သက်၍ အခြေခံမူဝါဒများကို အကျဉ်းရုံးတင်ပြအပ်ပါသည်။ "ကိုယ်ကျင့်တရားဆိုသည်မှာ အလ္လာဟ် အရှင်ဖန်ဆင်းတော်မူထားသော လူသား၏ ဗီဇပင်ဖြစ်သည်။" ထို့နောက် လူသား၏ကိုယ်ကျင့်တရားများသည်လည်း ကောင်းသောကိုယ်ကျင့်တရားနှင့် မကောင်းသော ကိုယ်ကျင့်တရားဟူ၍ ယေဘုယျအားဖြင့် နှစ်မျိုးခွဲခြားနိုင်သည်။ ကောင်းမွန်သော ကိုယ်ကျင့်တရားဆိုသည်မှာ "မိမိထက် အခြားသူကိုဦးစားပေးခြင်း၊ ထိုသူအားတရားမျှတစွာ ဆက်ဆံခြင်းဖြစ်သည်။" ဆိုလိုသည်မှာ "ခွင့်လွှတ်နားလည်ပေးခြင်း၊ သည်းခံမျိုသိပ်ခြင်း၊ ပေးကမ်းရက်ရောခြင်း၊ ဒုက္ခများကို ခါးစည်းခံ ခြင်း၊ သနားကြင်နာခြင်း၊ အခြားသူ၏ လိုအပ်ချက်များကို ဖြည့်ဆည်း ပေးခြင်း၊ အချင်းချင်းကြား၌ ချစ်ခင်မြတ်နိုးခြင်း၊ နူးညံ့သိမ်မွေ့စွာ ဆက်ဆံခြင်း" အစရှိသော အရာများကို ဆိုလိုသည်။ မကောင်းသော ကိုယ်ကျင့်တရားများမှာ ထိုအရာများ၏ ဆန့်ကျင်ဘက်ပင် ဖြစ်သည်။ ထို့ကြောင့် အလ်လာမဟ်အဗ္ဗနုကိုင်ရင်မ်(ﷺ)က မွန်မြတ်သော ကိုယ်ကျင့်တရားကို ဤသို့ အတိုချုံး ဖွင့်ဆိုလေသည်။ "မွန်မြတ်သော ကိုယ်ကျင့်တရားများသည် သည်းခံခြင်း၊ ကာအိန္ဒြေထားရှိခြင်း၊ ရဲစွမ်းသတ္တိရှိခြင်း၊ တရား

မှုတခြင်း ဆိုသည့် အချက်(၄) ချက်ပေါ်၌ မူတည်နေပေသည်။ ဤအရာများမှပင် အခြားအခြားသော အကျင့်စာရိတ္တများက ဆင့်ပွားလာခြင်းဖြစ်သည်။ ပမာဆိုရသော် သည်းခံခြင်းဆိုသည့် ကိုယ်ကျင့်တရားကို ထားရှိခြင်းဖြင့် လူသား၌ မျိုသိပ်ခြင်း၊ ဒေါသကို ချုပ်တည်းခြင်း၊ အခြားသူကို အန္တရာယ်မပြုခြင်း ၊ တည်ငြိမ်ခြင်း စသည့် ကိုယ်ကျင့်တရာများကို ဖြစ်ပေါ်စေသည်။ ကာအိန္ဒြေထားရှိခြင်းဖြင့် ရှက်ဖွယ်ကိစ္စရပ်များကို ပြောဆိုခြင်း၊ လုပ်ဆောင်ခြင်းများမှ လူသားကို ဟန့်တားပေးသကဲ့သို့ စေးနည်းခြင်း၊ မုသားပြောဆိုခြင်း၊ ကုန်းချော ခြင်းစသည့် ကိစ္စရပ်များကိုလည်း ဟန့်တားပေးသည်။ ထို့နောက် ရဲစွမ်းသတ္တိရှိခြင်းဖြင့် လူသား၌ မိမိကိုယ်မိမိ တန်ဖိုးထားခြင်း၊ စွန့်လွှတ်စတေးအနစ်နာခံခြင်းများဖြစ်ပေါ်စေသည်။ ထိုကိုယ်ကျင့်တရားများကို အဓိကထိန်းသိမ်းပေးသောအရာမှာ မျှတခြင်း၊ အလယ်အလတ်ကျခြင်းပင် ဖြစ်သည်။ ထိုမျှတခြင်း၊ အလယ်အလတ်ရှိခြင်းကသာလျှင် ဖော်ပြပါ ကိုယ်ကျင့်တရားများကို ပုံဖော်ရာ၌ လူသားကို အတိုင်းထက်အလွန် ပြုခြင်းနှင့် ပေါ့လျော့ခြင်းဆိုသည့် အစွန်းနှစ်ဖက်ကို ရောက်ရှိခြင်းမှ ထိန်းသိမ်းပေးနိုင်မည်ဖြစ်သည်။

မကောင်းသော ကိုယ်ကျင့်တရားများသည်လည်း မသိမိုက်မဲခြင်း၊ မတရားပြုခြင်း၊ ဒေါသ၊ အလိုရမက်များပေါ်၌ အခြေခံသည်။ မသိမိုက်မဲခြင်းက လှပသောအရာကို အကျည်းတန်စေသောအရာ၏ ပုံသဏ္ဌာန်ဖြင့် မြင်စေသကဲ့သို့ မတရားပြုခြင်းကလည်း အရာတစ်ခုကို

ၑင်းရဲ့ ရှိသင့်ရှိအပ်သော နေရာ၌ မထားရှိခြင်းကို ဖြစ်စေသည်။ ထိုအခါ ကျေနပ်နှစ်သက်ရမည့်နေရာမျိုး၌ ဒေါသထွက်နေခြင်းမျိုး ဖြစ်တတ်သည်။ ထို့ပြင် သုံးစွဲရမည့်နေရာတွင် စေးနဲ့တွန့်တိုခြင်း၊ ရို့ကျိုးရမည့်နေရာ၌ မာနထားခြင်းမျိုးဖြစ်တတ်သည်။ ထို့နောက် အလိုရမ္မက်သည် လောဘ၊ စေးနဲခြင်း၊ ကာအိန္ဒြေမဲ့ခြင်းများကို ဖြစ်ပေါ်စေသည်။ ပြီးနောက် ဒေါသသည် မာန၊ မနာလိုမုန်းတီးခြင်း၊ ရန်ငြိုးထားခြင်းများ ဖြစ်ပေါ်စေသည်။

အစ္စလာမ်သာသနာတော်က ကောင်းမွန်သော ကိုယ်ကျင့်တရားများကို ကျင့်ဆောင်ရန် တိုက်တွန်းထားပါသည်။ ဤသည် ဟဇရသ် အဗူဇရ်(ﷺ)သခင်၏ အကိုဖြစ်သူက သခင်ကြီး အစ္စလာမ်သာသနာကို လက်မခံမည်အလျှင် ကိုယ်တော်မြတ်နှင့်ပတ်သက်၍ ပုံဖော်ပြချက်၌ ပါရှိသော စံနမူပင်ဖြစ်သည်။ သခင်ကြီး၏ ဖော်ပြချက်မှာ ဤသို့ဖြစ်သည်။ “ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ကို ကောင်းမွန်သောကိုယ်ကျင့် တရာများအား ဆင်မြန်းရန်မိန့်ကြားနေသည်ကို ကျွန်တော်တွေ့ရှိခဲ့သည်။” (ဗိုခါရီကျမ်း– ဟဒီးစ်နံပါတ် ၃၅၂၂) ထို့ပြင် ကောင်းမွန်သော ကိုယ်ကျင့်တရားရှင်သည် ကိုယ်တော်သခင်၏ အနှစ်သက်ဆုံးသူဖြစ်ကြောင်းကိုလည်း အေမာမ်ဗိုခါရီက ဤသို့ ဆင့်ပြန်ထားသည်။ “ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က ဤသို့အမိန့်ရှိသည်။ အသင်တို့အနက်မှ ငါကိုယ်တော်ချစ်ခင်နှစ်သက်ဆုံးသောသူမှာ ကိုယ်ကျင့်တရားအကောင်းမွန်ဆုံးသော သူဖြစ်သည်။” (ဗိုခါရီကျမ်း– ဟဒီးစ်နံပါတ် ၃၇၅၉) ထို့ကြောင့် အစ္စလာမ်

သာသနာတော်၌ ကောင်းမွန်သော ကိုယ်ကျင့်တရားနှင့်ပတ်သက်၍ အလေးထားခြင်းနှင့် ထိုကိုယ်ကျင့်တရားများကို ကျင့်ကြံရန် အထူးပြု ဆော်သြချက်များစွာ တွေ့ရှိနေရခြင်းက အံ့သြစရာကိစ္စရပ် တစ်ခု မဟုတ်ပေ။

## ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ကိုယ်ကျင့်တရားတော်များ

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ကိုယ်ကျင့်တရားတို့၏ အမြင့်ဆုံး အဆင့်ကိုသာလျှင် ဆင်မြန်းခဲ့သည်။ အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်သည် ကုရ်အာ ကျမ်းတော်မြတ်တွင် ကိုယ်တော်မြတ်ကို ဤသို့ ဝိသေသတပ်ထားပေ သည်။ "ထိုမှတပါး မလွဲကေန် အသင်သည် ထူးကဲမြင့်မြတ်လှစွာသော သဘောသကန် အကျင့်စာရိတ္တပေါ်၌ ရှိနေ၏။" (၆၈-၄) ထို့နောက် ဆွဟာဗဟ်ကြီးများထံပါးမှလည်း ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ကိုယ်ကျင့်သီ လနှင့်ပတ်သက်၍ ဤသို့ဆင့်ပြန်ထားလေသည်။ ဟဇရသ်အနက်စ်(رضي الله عنه) သခင်က ကိုယ်တော်မြတ်နှင့်ပတ်သက်၍ ဤသို့မိန့်ကြားသည်။ " ကိုယ် တော်မြတ်(ﷺ)သည် လူတို့အနက် ကိုယ်ကျင့်သီလအကောင်းမွန်ဆုံးသူ၊ ရဲရင့်ဆုံးသူ၊ ရက်ရောမှုအရှိဆုံးသူ ဖြစ်သည်။" ထို့ပြင် ကိုယ်တော်သခင် ၏ ကိုယ်ကျင့်တရားမှာ မိုအ်ဂျေဇာဟ်တစ်ခုပင်ဖြစ်သည်။ သို့ဖြစ်ပေရာ ကိုယ်တော်မြတ်သည် မွတ်ရှ်ရိကျ်များကြား၌ ရာစုနှစ်တဝက်ကျော် နေ

ထိုင်သကဲ့သို့ မုနာဖိက်နှင့် ရဟူဒီများကြား၌ မိမိကျန်ရှိသက်တမ်းတစ်လျှောက် နေထိုင်ခဲ့ရာ ထိုသူတို့ဘက်မှ ကိုယ်တော်သခင်ကို ကိုယ်ကျင့်တရားနှင့်ပတ်သက်၍ ပြစ်တင်ရှုတ်ချမှု မပြုနိုင်ခဲ့ပေ။ ဤသည် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ကိုယ်ကျင့်တရား မိုအ်ဂျေဇာဟ်ဖြစ်ကြောင်း အကြီးမားဆုံး သက်သေသာဓကပင်ဖြစ်သည်။

မွတ်စ်လင်မ်တစ်ဦးအတွက် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ကိုယ်ကျင့်တရားများကို ရေတွက်ရန် မဖြစ်နိုင်သော်ငြားလည်း ကိုယ်တော်မြတ်၏ အချို့သော ကိုယ်ကျင့်တရားများကို အကျဉ်းချုံး ဖော်ပြရန် ဖြစ်နိုင်ပါသည်။

## 1 ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် လူတို့အနက် ရဲရင့်ဆုံးပုဂ္ဂိုလ်ဖြစ်သည်။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် လူတို့အနက် ရဲရင့်ဆုံးပုဂ္ဂိုလ်ဖြစ်သည်။ ဤသည်နှင့်ပတ်သက်၍ ဟဇရသ် ဗရာအ်(رضي الله عنه)က ဤသို့ဆင့်ပြန်ထားပေသည်။ "အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်၏ကစမ် ကျွန်တော်တို့သည် စစ်ပွဲပြင်းထန်လာပါက ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ကို အကွယ်ယူကြသည်။ ကျွန်တော်တို့အနက်မှ ရဲရင့်ဆုံးသူပင်လျှင် ကိုယ်တော့်ကိုသာ အကာအကွယ်ယူရသည်။ (မွတ်စ်လင်မ်ကျမ်း– ဟဒီးစ်တော်နံပါတ် ၄၆၁၆)

## 2 ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် လူတို့အနက်အရိုကျိုးဆုံးသော ပုဂ္ဂိုလ်ဖြစ် သည်။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် လူတို့အနက်ရိုကျိုးစွာနေထိုင်သူဖြစ်သည်။ ရိုကျိုးခြင်းဆိုသည့် ကိုယ်ကျင့်တရားသည် အခြားသူများအပေါ် မာန်မာနထားခြင်းမှ တားမြစ်ပေးသည်။ ထို့ကြောင့် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် သူဌေး၊ သူဆင်းရဲ၊ ကြီးမြတ်သူ၊ အများမွတ်စ်လင်မ် အစရှိသူတို့၏ ဖိတ်ခေါ်မှုတိုင်းကို လက်ခံသကဲ့သို့ သူဆင်းရဲများကို ချစ်ခင်နှစ်သက်ပြီး ထိုသူတို့၏ ဂျနာဇာ (နာရေးကိစ္စ)များတွင် ပါဝင်သည်။ ထို့နောက် ထိုသူတို့အနက်မှ နာမကျန်းဖြစ်သူများဆီ သွားရောက်၍ အကျိုးအကြောင်းများမေးမြန်သည်။ ထို့ပြင် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် မည်သည့်သူဆင်းရဲကိုမျှ အထင်အမြင်သေးသည့်ပုံစံဖြင့် ဆက်ဆံသမှု မပြုပေ။ ပြီးနောက် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် မြင်း၊ လား၊ ကုလားအုပ်၊ မြည်း စသည်တို့ကို ခွဲခြားမှုမပြုဘဲ မိမိအတွက် လိုအပ်သည်နှင့် လွယ်ကူသည့်အရာကိုသာ စီးနင်းသည်။ မိမိ၏နောက်တွင်လည်း ကျွန်၊ သူကောင်း စသည်တို့ကို ခွဲခြားခြင်းမရှိဘဲ လိုက်ပါစီးနင်းစေသည်။ ကိုယ်တော်မြတ်ကိုယ်တော်တိုင် ထိုသို့မိန့်ကြားလေသည်။ “အလ္လာဟ် အရှင်မြတ်အတွက် ရိုကျိုးသူကို အရှင်မြတ်က အဆင့်အတန်း မြင့်မားစေတော်မူလေသည်။”

## 3 ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် လူတို့အနက် အရက်ရောဆုံးသော ပုဂ္ဂိုလ် ဖြစ်သည်။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် လူတို့အနက် အရက်ရောဆုံးသော ပုဂ္ဂိုလ်ဖြစ်သည်။ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) လာရောက်တောင်းရမ်းသူကို လက်ဗလာပြန်မလွှတ်သကဲ့သို့ မိမိပေးကမ်းသော အရာကိုလည်းများ စွာပေးလိုက်သည်ဟု မသတ်မှတ်ပေ။ သို့သာမက ဆင်းရဲမည်ကို မစိုးရိမ် သည့်သူအလား ပေးကမ်းစွန့်ကြဲလေသည်။ ဟဒီးစ်တော်တစ်ရပ်တွင် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က ဤသို့အမိန့်ရှိလေသည်။ "ငါကိုယ်တော် ထံ၌ အူဟိုဒ်တောင်ကဲ့သို့ ရွှေများရှိပါကလည်း အကြွေးဆပ်ရန်မှအပ ထို အရာများ သုံးရက်ထက်ပို၍ ငါကိုယ်တော့်ထံ ရှိနေခြင်းကို မနှစ်မြို့ပေ။"

## 4 ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ခန္တီတရားထားသူတို့၏ ခေါင်းဆောင်ပင်ဖြစ် သည်။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) ခန္တီတရားထားသူတို့၏ ခေါင်းဆောင်ပင် ဖြစ်သည်။ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်၏ သာသာ နာကို ပို့ချစဉ် မြောက်မြားစွာသော ဒုက္ခများကို ခါးစည်းခံရသော်လည်း နှုတ်တော်မှ ငြီးငြူသံတစ်စက်မှ မထွက်ရှိခဲ့ပေ။ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) ၏ သည်းခံမှုတရားသည် အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်၏ အောက်ပါအာယသ်တော် နှင့် အညီပင် ဖြစ်သည်။ ယင်းအာယသ်တော်မှာ "သို့ဖြစ်ပေရာ (အို-နဗီ တမန်တော်) အသင်သည် ကောင်းမွန်သော ခန္တီတရားကိုထားရှိပါလေ"

ဟူ၍ ဖြစ်သည်။ ကောင်းမွန်သော ခန္တီတရားဆိုသည်မှာ ဒုက္ခရောက်ရှိချိန်၌ အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်အပြင် အခြားသူများကို တိုင်တန်းမှု မပြုခြင်းဖြစ်သည်။ ကိုယ်တော်သခင် ပေါ်ကျရောက်ခဲ့သော အခက်အခဲဒုက္ခများက ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ကို မြဲမြံမှုနှင့် ခန္တီတရားထားရှိခြင်းသာ ဖြစ်ပေါ်စေသည်။ ကိုယ်တော်မြတ် ငယ်စဉ်မှာပင် မိဘနှစ်ပါးကို ဆုံးရှုံးခဲ့ရသည်။ ထို့နောက်တွင် ဘကြီးတော် အဗူသွာလိဗ်နှင့် ချစ်ဇနီး ဟဇရသ်ခတီဂျဟ်(رضي الله عنها)သခင်မကို အစဉ်လိုက်ဆုံးရှုံးခဲ့ရပြန်သည်။ သို့သော် ထိုကဲ့သို့ အခက်အခဲများက ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ခန္တီတရားကို စိုးစဉ်းမျှ မထိပါးစေခဲ့ပေ။




ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် လူတို့အနက် သနားအကြင်နာဆုံး ပုဂ္ဂိုလ်ဖြစ်သည်။ ထို့ပြင် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် စကြဝဠာ တစ်ခုလုံးအတွက် သနားကြင်နာသူအဖြစ်စေလွှတ်ခြင်း ခံရသူဖြစ်သည်။ အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်သည် ကုရ်အာန်ကျမ်းတော်မြတ်၌ ဤသို့မိန့်တော်မူလေသည်။ “စင်စစ်သော်ကား (အို-နဗီတမန်တော်) ငါအရှင်မြတ်သည် အသင့်အား ကမ္ဘာခပ်သိမ်းတို့အဖို့ ကရုဏာတော်အဖြစ်နှင့်သာလျှင်စေလွှတ်တော်မူခဲ့ပေသည်။” ထို့နောက် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် မိမိဖိတ်ခေါ်မှုကို လက်ခံမည့်သူရရှိရန်အလို့ငှာ သွာအိဖ်သို့သွား၍ အလ္လာဟ်

ဘက်သို့ ဖိတ်ခေါ်ခဲ့သည်။ သို့သော် ထိုသွာအိဖ်မြို့သားများသည် ကိုယ်တော်မြတ်၏ ဒအ်ဝသ်ကို လက်ခံခြင်းမပြုဘဲ မိမိတို့၏ ကလေးများနှင့် ကျွန်များကို ကိုယ်တော်သခင့်အား ဒုက္ခပြုရန် လှုံ့ဆော်ခဲ့သည်။ သို့ဖြစ်ပေရာ ထိုသူတို့သည် ကိုယ်တော်သခင်ခြေတော်မှ သွေး မြေခသည်ထိ ခဲများဖြင့် ပေါက်ကြသည်။ ဤသို့ဖြင့် ကိုယ်တော်သခင်သည် မက္ကာဟ်သို့ ပြန်သောအခါ လမ်း၌ ဟာဇရသ်ဂျိဗရီးလ်က ဤသို့ မိန့်ကြားလေသည်။ “အလ္လာဟ်အရှင်သည် အသင့်လူမျိုးများ၏ တုန့်ပြန်မှုကို အကြွင်းမဲ့သိရှိတော်မူလေသည်။ ထို့ကြောင့် တောင်စောင့်ကောင်းကင်တမန်များကို အသင်စေလိုရာ အမိန့်ပေးနိုင်ရန် အသင်တမန်တော်ထံသို့ စေလွှတ်တော်မူခဲ့သည်။

ထိုအခါ တောင်စောင့် ကောင်းကင်တမန်များက ကျွန်ုပ်ကို အသံပြု၍ စလာမ်မေတ္တာပို့သလေသည်။ ထို့နောက် “အို– မုဟမ္မဒ်သခင်။ အသင်အလိုရှိပါက ထိုသူတို့ကို ကျွန်ုပ် တောင်နှစ်လုံးဖြင့် ညှပ်၍ ဖျက်စီးပစ်မည်”ဟူ၍ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ထံပါး၌ ခွင့်တောင်းလေသည်။ ထိုအခါကိုယ်တော်သခင်က “ထိုသူတို့ထဲမှ အလ္လာဟ်အရှင်တစ်ပါးတည်းကို ခဝပ်ကိုးကွယ်သူများ ပေါက်ဖွားမည်ဟု ကျွန်ုပ် မျှော်လင့်ပါသည်”ဟု ပြန်လည်ဖြေကြားခဲ့သည်။ ဤသည် ကိုယ်တော်သခင့် အကြင်နာတရား၏ တစ်စိတ်တစ်ဒေသပင်ဖြစ်လေသည်။

## 6 ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် လူတို့အနက် သည်းခံမှုသိပ်ဆုံး ပုဂ္ဂိုလ်ဖြစ် သည်။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် လူတို့အနက် သည်းခံမှုသိပ်ဆုံး ပုဂ္ဂိုလ်ဖြစ်သည်။ မှုသိပ်ခြင်းဆိုသည်မှာ ဒေါသထွက်စေမည့် လုပ်ရပ်ရှိနေချိန်၌ စိတ်ကို ချုပ်တည်းနိုင်ခြင်းဖြစ်သည်။ သို့သာမက စိတ်ကို ချုပ်တည်း၍ ခွင့်လွှတ်နားလည်ပေးခြင်းဖြစ်သည်။” ဤသည်ကို ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က ဟဇရသ် အနက်စ်(رضي الله عنه)သခင်၏ ဆင့်ပြန်ချက်၌ ပုံဖော်ပြသခဲ့သည်။ “ကျွန်ုပ်သည် ကိုယ်တော်မြတ်နှင့်အတူ လမ်းလျှောက်နေစဉ် အရပ်ဗ်ကျေးတောသားတစ်ယောက်သည် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ထံပါးသို့ ရောက်ရှိလာခဲ့လေသည်။ ထို့နောက် ကိုယ်တော်သခင်၏ ဝတ်ရုံစကို အားဖြင့် ဆွဲလေသည်။ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် နဂျ်ရာနီ အနားကွပ်ထူသည့် ဝတ်ရုံကို ဝတ်ဆင်ထားသောကြောင့် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ လည်ကုတ်တော်၌ အရာထင်သွားသည်ကို ကျွန်ုပ်တွေ့ရှိခဲ့ရသည်။ ထို့နောက် ကျေးတောသားက “အို-မုဟမ္မဒ် အသင့်ထံရှိသော အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်၏ ဥစ္စာပစ္စည်းများကို ကျွန်ုပ်အားပေးပါ” ဟုပြောလေ သည်။ ထိုအခါ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က ပြုံးလျက် ထိုအရပ်ဗ်ကျေးတော သားကို ဥစ္စာပစ္စည်းပေးရန် အမိန့်ရှိခဲ့သည်။ (ဗိုခါရီကျမ်း- ဟဒီးစ်တော်နံ ပါတ် ၆၀၈၈)

## 7 ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ကတိသစ္စာအရှိဆုံး ပုဂ္ဂိုလ်ဖြစ်သည်။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ကတိသစ္စာအရှိဆုံး ပုဂ္ဂိုလ်ဖြစ်သည်။ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် သစ္စာဖောက်ခြင်း၊ လှည့်ဖြားခြင်း၊ ကတိဖျက်ခြင်းကို နဗူဝသ်မရရှိမီအလျှင်ကပင် လုံးဝ လုံးဝမပြုခဲ့ပါ။ အဗူစွဖ်ယားန်(ﷺ)က ရောမဘုရင် ဟိရက်လ်ထံ၌ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ပွင့်ပေါ်ခြင်းနှင့်ပတ်သက်၍ ဤသို့ပုံဖော်ပြလေသည်။ "ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် နမားဇ်ဝတ်ပြုရန်၊ မှန်ကန်သောစကားကို ဆိုရန်၊ ကာအိန္ဒြေထားရှိရန်၊ ကတိသစ္စာထားရှိရန်နှင့် အပ်နှံပစ္စည်းများကို ပေးဆောင်ရန် အမိန့်ပေးတော်မူသည်။" ထိုစဉ်က အဗူစွဖ်ယားန်သည် အစ္စလာမ်သာသနာကို လက်ခံသမှု မပြုသေးပေ။ ထို့နောက် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် စစ်ပွဲ၌လည်းကောင်း၊ ခေတ္တစစ်ပြေငြိမ်းရေးယူထားချိန်၌လည်းကောင်း၊ ကတိစာချုပ်များချုပ်ဆိုထားချိန်၌လည်းကောင်း အစရှိသည့်ကာလတို့တွင်လည်း ကတိသစ္စာတရားကို ဆွဲမြဲစွာ ဆုပ်ကိုင်ထားပေသည်။ ကိုယ်တော့် သစ္စာတရား၏ ပုံရိပ်တစ်ခုမှာ ဤသို့ဖြစ်သည်။ "ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ကိုရိုင်မျိုးနွယ်နှင့်ဟိုဒိုင်ဗီယာ စစ်ပြေငြိမ်းရေး ချုပ်ဆိုထားသည့်ကာလတွင် ဟဇရသ် အဗူဗဆွီးရ်(ﷺ)သည် ကိုယ်တော်မြတ်ထံပါးသို့ ထွက်ပြေးလာခဲ့သည်။ စစ်ပြေငြိမ်းချမ်းရေးစာချုပ်ပါ အချက်တစ်ချက်ဖြစ်သော မွတ်ရှရိက်ဘက်မှ မွတ်စ်လင်မ်များဘက်သို့ ထွက်ပြေးလာသူကို မွတ်စ်လင်တို့မှ ထိုသူတို့ထံ ပြန်လည်အပ်နှံရမည် ဖြစ်သည်။

ဟာဇရသ်အဗူဗဆွိရ်(ﷺ)သည် ကိုယ်တော်ထံသို့ ရောက်ရှိလာသောအခါ သခင်ကြီးအား ပြန်လည်ခေါ်ဆောင်ရန် မွတ်ရှရိက်တို့ထံမှ ပုဂ္ဂိုလ်နှစ်ဦးကို စေလွှတ်ခဲ့သည်။ ထို့နောက် ယင်းသူတို့က " စာချုပ်ပါကတိအတိုင်း တည်ပါ"ဟု ကိုယ်တော်မြတ်ကို ပြောကြားလေသည်။ ထိုအခါ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က ဟာဇရသ်အဗူဗဆွိရ်ကို ဤသို့မိန့်တော်မူလေသည်။ "အိုး အဗူဗဆွိရ် ဤမျိုးနွယ်သည် ကျွန်ုပ်တို့နှင့် ကတိပြုစာချုပ်ချုပ်ဆိုထားခြင်းမှာ အသင် အသိပင်ဖြစ်သည်။ ထို့နောက် ကျွန်ုပ်တို့သည် လှည့်ဖြားခြင်းလုံးဝ ပြုမည်မဟုတ်။ ထို့ကြောင့် အသင်သည် အသင့်မျိုးနွယ်နှင့်အတူ လိုက်သွားပါလေ" ထိုအခါ သခင်ကြီးက "အသင်ကိုယ်တော်သည် ကျွန်ုပ်ကို အပြစ်ခတ်၍ သာသနာမှကျောခိုင်း ရန်ပြုနေသာ မွတ်ရှရိက်များဆီသို့ ပြန်လွှတ်နေပါသလော့"ဟု မေးမြန်းခဲ့ရာ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) ဤသို့ဖြေကြားခဲ့သည်။ "အလ္လာဟ်အရှင့် ထံအကျိုးမျှော်ကိုး၍ ခန္တီတရားထားရှိပါ။ အရှင်မြတ်သည် အသင့်အတွက် လွတ်မြောက်ရာ နည်းလမ်း ဖွင့်ပေးတော်မူပါလိမ့်မည်။" ဒုက္ခပေးခြင်းခံနေရသည့် မွတ်စ်လင်မ်တစ်ဦးကို ကာဖိရ်များထံသို့ ပြန်လည် အပ်နှံခြင်းဆိုသည့် အခိုက်အတန့်မှာ အလွန်ပင် ခက်ခဲလှပါသည်။ သို့သော် ကတိသစ္စာသည် စောင့်ထိန်းရမည်ဆိုသည်ကို ကိုယ်တော်မြတ် (ﷺ)က ကျွန်ုပ်တို့ကို ဤအဖြစ်အပျက်မှ သင်ကြားပေးခဲ့သည်။

## 8 ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် အမြဲလိုလို ပြုံးရွှင်လျက် နေသည်။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် အမြဲလိုလို ပြုံးရွှင်လျက်နေသည်။ ဆွဟာ ဗဟ်ကြီးတစ်ပါးက ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)နှင့်ပတ်သက်၍ ဤသို့ ပုံဖော် ပြလေသည်။ "ကျွန်ုပ်သည် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ထက် ပြုံးရွှင်စွာ နေထိုင်သူတစ်ဦးတစ်ယောက်ကိုမျှ မတွေ့ခဲ့ပေ။" ထို့နောက် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် အမှန်အတိုင်း ကျီစယ်တော်မူလေသည်။ ဟဒီးစ်တော်တစ် ရပ်တွင် အချို့သောဆွဟာဗဟ်ကြီးများက ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ကို "ကိုယ်တော်သခင်လည်း ကျီစယ်တော်မူသည်"ဟု ပြောဆိုသောအခါ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က ဤသို့ အမိန့်ရှိလေသည်။ "ငါကိုယ်တော်သည် အမှန်အတိုင်းသာ ကျီစယ်ခြင်းဖြစ်သည်။"



## • အစ္စလာမ်သာသနာ၌ ကောင်းမွန်သောကိုယ်ကျင့်တရားများ၏ အခြေခံအုပ်မြစ်များ။

❶ လူသား၏ ပင်ကိုယ်ဗီဇသည်ပင်လျှင် မွန်မြတ်ခြင်း ဖြစ်သည်။ ထို့ကြောင့် အစ္စလာမ်သာသနာတော်၌ လူသားသည် ဂုဏ်ပေးခံထိုက်သောသူ ဖြစ်သည်။ ကုရ်အာကျမ်းတော်မြတ်၌ အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်သည် ဤသို့ အမိန့်ရှိတော်မူထားသည်။ "ငါအရှင်မြတ်သည် လူသားမျိုးနွယ်ကို ဂုဏ်ပြုထားတော်မူလေသည်။" (၁၇-၇၀) ထို့ပြင် အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်သည် ထိုလူသားမျိုးနွယ်ကို အခြားသော ဖန်ဆင်းခံများထက် ထူးကဲမွန်မြတ်မှု ပြုပေးထားသည်သာမက ယင်းကို အသိဉာဏ်ပါ ချီးမြှင့်တော်မူထား လေသည်။ ထို့ကြောင့်လူသားသည် ဤအသိဉာဏ်ဖြင့်ပေါင်းစပ်၍ တရားမျှတခြင်း၊ အလယ်အလတ်ကျခြင်းဆိုင်ရာ လုပ်ဆောင်ချက်များကို စွမ်းဆောင်နိုင်ပေသည်။

❷ မွတ်စ်လင်မ့် ပတ်ဝန်းကျင်သည် အချင်းချင်း သနားကြင်နာခြင်း၊ စာနာခြင်း၊ ချစ်ခင်မြတ်နိုးခြင်းများနှင့် ပြည့်နက်နေသော ပတ်ဝန်းကျင်တစ်ခုဖြစ်သည်။ ဤသည်ကို ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က အောက်ဖော်ပြပါ ဟဒီးစ်တော်၌ ခန္ဓာကိုယ်ဖြင့် ခိုင်းနှိုင်းထားပေသည်။ "ဟဇရသ် နုအ်မာန်(ؓ)သခင်က ကိုယ်တော်မြတ်ထံပါးမှ ဤသို့ဆင့်ပြန်သည်။ မုအ်မင်န်များ၏ အချင်းချင်း ကြင်နာမှု၊ ချစ်ခင်တွယ်တာမှု၏ ပမာသည် ကိုယ်ခန္ဓာအလားဖြစ်သည်။ ခန္ဓာကိုယ်၏ အစိတ်အပိုင်းတစ်ခု နာမ

ကျန်းဖြစ်လျှင် အခြားအခြားသော အစိတ်အပိုင်းများမှလည်း နာမကျန်းဖြစ်၍ အိပ်ရေးပျက်ခြင်းကို ခံစားရသည်။” (ဗိုခါရီကျမ်း– ဟဒီးစ်တော်နံပါတ် ၆၀၁၁) ထို့နောက် ဟဇရသ် ဂျရီးရ်(ﷺ)သခင်က ကိုယ်တော်မြတ်၏ မိန့်ခွန်းချက်ကို ဤသို့ ဆင့်ပြန်သည်။ “လူတို့ကို သနားကြင်နာမှုမပြုသူအား အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်သည်လည်း သနားကြင်နာမှု ပြုမည်မဟုတ်ပေ။” (ဗိုခါရီကျန်း– ဟဒီးစ်တော်နံပါတ် ၇၃၇၆) ထိုသို့သော ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ မိန့်ခွန်းချက်များကြောင့်ပင် အစ္စလာမ့်ပတ်ဝန်းကျင်၌ အကြင်နာတရားထားရှိခြင်းနှင့် အချင်းချင်း ရိုင်းပင်းကူညီခြင်း၊ စာနာထောက်ထားခြင်းဆိုသည့် ကိုယ်ကျင့်တရားများ ထွက်ပေါ်လာပေသည်။

❸ အရှင်မြတ်ကို ခဝပ်ခြင်းနှင့် အရှင်မြတ်၏ ကျေးကျွန်များကို အကောင်းပြုခြင်း၏အကျိုးမှာ အလ္လာဟ်အရှင့်ဘက်တော်မှ ကြီးမားသော အကျိုးစဝါးဗ်များပေးကမ်းခြင်းနှင့် လောက၌ ငြိမ်းချမ်းစွာ ဘဝရှင်သန်နေထိုင်ရခြင်းမှတပါး အခြားမရှိပေ။ ဤသည် ကုရ်အာန်ကျမ်းလာ အာယသ်တော်၏ ညွှန်းဆိုချက်ပင် ဖြစ်သည်။ “အမိန့်တော်ကို ကြည်ညိုလေးမြတ်စွာ နာခံခြင်း၏ အကျိုးကား ကျေးဇူးပြုတော်မူခြင်းမှတစ်ပါး အခြားမရှိပြီ” (၅၅–၆၀)

➯ဖော်ပြပါအချက်များသည် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ အတ္တုပ္ပတ္တိ၌ ဆက်ဆံသမှုပြုခြင်းဆိုင်ရာ အခြေခံမှုများအနက်မှ အဓိကကျသော အချက်များပင်ဖြစ်သည်။ ၎င်းနောက် ဤစာအုပ်ငယ်၏ ရည်ရွယ်ချက်

မှာလည်း ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ မိသားစုဆက်ဆံရေးကို အကျဉ်းချုံး ဖော်ပြ၍ ထိုဆက်ဆံသမှုကို လက်တွေ့ဘဝ၌ ကျင့်သုံးနိုင်ရန် ဖြစ်သည်။ ထို့ကြောင့် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ မိသားစုဆက်ဆံရေးပုံစံများကို ကဏ္ဍအလိုက်အကျဉ်းချုံး တင်ပြပါမည်။





### •ကုရ်အာန်နှင့် စွန္နသ်တော်တွင်လာရှိသော မိဘတို့ အခွင့်အရေးများဖြင့် ကိုယ် တော်မြတ်(ﷺ)သခင်၏ မိဘကို ဆက်ဆံခဲ့ပုံ။

အစ္စလာမ်သာသနာတော်၌ မိဘတို့၏အခန်းကဏ္ဍသည် အလွန်ပင်ရေးကြီးသော ကဏ္ဍတွင်ပါဝင်ပေသည်။ မိဘတို့ကိုကောင်းမွန်စွာဆက်ဆံခြင်းကိုလည်း အကြီးမားဆုံး အေဗာဒသ်အဖြစ်သတ်မှတ်ထားပေသည်။ အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်သည် ကုရ်အာန်ကျမ်းတော်မြတ်တွင်ဤသို့အမိန့်ရှိတော်မူထားသည်။ “စင်စစ်အသင့်အား ဖန်ဆင်းမွေးမြူတော်မူသောအရှင်မြတ်သည် (ဤသို့) အမိန့်တော်စီရင်ချမှတ်ပြဋ္ဌာန်းတော်မူခဲ့လေသည်။ အသင်တို့သည် ထိုအရှင်မြတ်မှတစ်ပါး အခြားခဝပ်ကိုးကွယ် ရှိခိုးပူဇော်ခြင်း အလျှင်းမပြုကြရပေ။ ၎င်းပြင် မိဘနှစ်ပါးအား ကောင်းစွာပြုစု ထောက်ပံ့ကြရမည်။ အကယ်၍ ထိုမိဘနှစ်ပါးအနက် တစ်ဦးဦးသော်လည်းကောင်း၊ နှစ်ဦးစလုံးသော်လည်းကောင်း၊ အသင်၏ ရှေ့မှောက်တွင် အသက်ကြီးရင့် အိုမင်းခြင်းသို့ရောက်ရှိလတ်သော် အသင်သည် ထိုမိဘနှစ်ပါးအား “အို” ဟူ၍ပင်မပြောဆိုလေနှင့်။ ထို့ပြင် အသင်တို့သည် ထိုမိဘနှစ်ပါးအား ငေါက်ငမ်းခြင်းကိုလည်း မပြုလေနှင့်။ အသင်သည် ထိုမိဘနှစ်ပါး(နှင့် စကားပြောဆိုသောအခါ ၎င်းတို့အား ယဉ်ကျေးသိမ်မွေ့ ရည်မွန်သော စကားကိုသာ ပြောဆိုပါလေ။” (၁၇-၂၃) မိဘနှစ်ပါးကို ကောင်းစွာ ဆက်ဆံခြင်း

၏ ဆန့်ကျင်ဘက်၌ မိဘကို အမိန့်ဖီဆန်ခြင်း၊ ကောင်းစွာ ဆက်ဆံသမှုမပြုခြင်းကို ဂွနှာဟ်ကဗီရဟ်အဖြစ်သတ်မှတ်ထားပေသည်။

## မိဘကျေးဇူး။

မိဘနှစ်ပါး၏ကျေးဇူးတော်နှင့်ပတ်သက်၍ မည်သူမျှ အပြင်းဝင်နိုင်မည်မဟုတ်ပေ။ အဘယ့်ကြောင့်ဆိုသော် မိဘတို့သည် သားသမီးဖြစ်သူလောကကို ရောက်ရှိလာရန် အကြောင်းခံပင်ဖြစ်သည်။ ထို့နောက် မိဘနှစ်ပါး၏ ကျေးဇူးမှာ အလွန်ပင်ကြီးမားလှသည်။ ခက်ခဲစွာ ကိုယ်ဝန် ဆောင်၍ ဖွားမြင်လာသည့်အခါ၌လည်း ခက်ခက်ခဲခဲဖြင့် နို့တိုက်ရပြန်သည်။ နို့တိုက်ကာလ (၂) နှစ် အတွင်း အခက်အခဲများသည် မရေမတွက်နိုင်အောင်ပင် ဖြစ်သည်။ ထို့ပြင် ကလေး၏ ငယ်စဉ်ဘဝကို ပြုစုပျိုးထောင်မှု၌ မိမိ၏ အိပ်စက်ခြင်းနှင့် သက်တောင့်သက်သာရရှိခြင်းများကို စွန့်လွှတ်စတေးရပြန်သည်။ ထိုအချိန်၌ ဖခင်ဖြစ်သူမှာလည်း ကလေး၏ စားဝတ်နေရေး အဆင်ပြေချောမွေ့စေရန် လောကစံကိုအံတု၍ အပတ်တကုတ်ကြိုးစား ရုန်းကန်ရပြန်သည်။ ဤသည် မိဘတို့၏ ကြီးမာလှသော ကျေးဇူးတော်များအနက်မှ တစ်စိတ်တစ်ပိုင်းပင်ဖြစ်သည်။

**မိဘနှစ်ပါးအား ကျေးဇူးသိတတ်ခြင်းကို အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်အား ကျေး ဇူးသိတတ်ခြင်းဖြင့် ယှဉ်တွဲ၍ ဖော်ပြထားခြင်း။**

အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်သည် ကုရ်အာန်ကျမ်းတော်မြတ်တွင် မိဘနှစ်ပါးအား ကျေးဇူးသိတတ်ခြင်းကို အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်အား ကျေးဇူးသိတတ်ခြင်းဖြင့် ယှဉ်တွဲ၍ ဖော်ပြထားသည်။ “ထို့မှတစ်ပါး ငါ (အလ္လာဟ်) အရှင်မြတ်သည် “မနုဿ” လူသားအား ၎င်းမိဘနှစ်ပါးနှင့် ပတ်သက်၍ (ဤသို့) လေးနက်စွာ အမိန့်ပေးတော်မူခဲ့၏။ ၎င်း၏ မိခင်မှာ အားအင်ချည့်နဲ့မှုအပေါ်၌ အားအင်ချည့်နဲ့မှုကို ခံစားလျက် ၎င်းအား (မိမိဝမ်းအတွင်း၌) လွယ်ပိုက်ခဲ့လေ၏။ ထို့မှတစ်ပါး (၂)နှစ်မြောက်သောအခါ၌သာလျှင် ၎င်းအား နို့ဖြတ်လေ၏။ (သို့ဖြစ်ပေရာ) အသင်သည် ငါအရှင်မြတ်အားလည်းကောင်း၊ အသင်၏ မိဘနှစ်ပါးအားလည်းကောင်း၊ ကျေးဇူးတင်လော့၊ (အသင်လူသား၏) ပြန်လည်ရာဌာနသည် ငါအရှင်မြတ်အထံတော်၌ပင် ဖြစ်လေသည်။” (၃၁-၁၄)

**နမားဇ်ပြီးနောက် အမွန်မြတ်ဆုံးသော အအ်မလ်။**

မိဘနှစ်ပါးကို ကောင်းမွန်စွာဆက်ဆံခြင်း၏ အဆင့်အတန်းသည် နမားဇ်ပြီးနောက် ဒုတိယအဆင့်၌ ရှိပေသည်။ ဤသည်နှင့်ပတ်သက်၍ ဟဇရသ် အဗ္ဗဒုလ္လာဟ်ဗင်န်မက်စ်အူးဒ်(ﷺ)သခင်က ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ကို “အလ္လာဟ်အရှင်အနှစ်သက်ဆုံးသော အအ်မလ်မှာ

အဘယ်နည်း” ဟု မေးမြန်းလျှောက်ထားရာ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က “နမားဇ်ကို ၎င်း၏အချိန်နှင့်အညီ ဝတ်ပြုခြင်း” ဖြစ်သည်ဟု ဖြေကြားခဲ့သည်။ သခင်က ထို့နောက် “မည်သည့်အရာပါနည်း” ဟု၍ မေးမြန်းရာ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က “မိဘနှစ်ပါးကို ကောင်းစွာဆက်ဆံခြင်း” ဟု ဖြေကြားခဲ့သည်။ ထို့နောက် “မည်သည့် အရာပါနည်း” ဟု မေးမြန်းရာ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က “အလ္လာဟ်အရှင့်လမ်းတော်၌ ဂျေဟားဒ်ပြုခြင်း ဖြစ်သည်” ဟု ဖြေကြားခဲ့သည်။ (ဗိုခါရီကျမ်း ဟဒီးစ်နံပါတ် ၅၉၇၀)

## မိဘနှစ်ပါးသည် ဂျန္နသ်သုခဘုံ၏ သော့တံဖြစ်ခြင်း။

မိဘနှစ်ပါးသည် သားသမီးအတွက် ဂျန္နသ်သုခဘုံ၏သော့တံပင် ဖြစ်သည်။ ထို့နောက် ထိုသူတို့ကို ကောင်းစွာဆက်ဆံခြင်းသည် ဂျန္နသ် ရရှိစေသော အကြောင်းခံဖြစ်သည်။ အေမာမ်မွတ်စ်လင်မ်သည် ဟဇရသ်အဗူဟုရိုင်ရာဟ်(ﷺ)ထံပါးမှ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ မိန့်ခွန်းချက်ကို ဤသို့ ဆင့်ပြန်ခဲ့သည်။ “၎င်းသူ ပျက်စီးပါစေ။ ၎င်းသူ ပျက်စီးပါစေ။ ၎င်းသူ ပျက်စီးပါစေ။” ထိုအခါ “ပျက်စီးမည့်သူ မည်သူနည်း” ဟူ၍ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ကို မေးမြန်းရာ ကိုယ်တော်သခင်က ဤသို့ ဖြေကြားခဲ့သည်။ “အသက်အရွယ်ကြီးရင့်သော မိဘနှစ်ပါးကိုသော်လည်းကောင်း၊ တစ်ပါးတည်းကို သော်လည်းကောင်း တွေ့ကြုံရပါလျက် ဂျန္နသ်မရ ရှိသူပျက်စီးပါစေ”။ (မွတ်စ်လင်မ်ကျမ်း– ဟဒီးစ်နံပါတ် ၆၅၁၁)

**မိမိဘနှစ်ပါး၏ကျေနပ်နှစ်သက်မှုသည် အလ္လာဟ်အရှင် မြတ်၏ ကျေနပ် နှစ်သက်တော်မူခြင်းပင်ဖြစ်သည်။**

အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်၏ ကျေနပ်နှစ်သက်မှုသည် မိဘနှစ်ပါး၏ ကျေနပ်နှစ်သက်မှု၌ရှိပြီး အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်၏ အမြတ်ဒေါသထွက်မှု သည် မိဘနှစ်ပါး၏ အမြတ်ဒေါသထွက်မှု၌ ရှိသည်။ ထိုအရာနှင့် ပတ် သက်၍ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က ဤသို့ မိန့်ခွန်းတော်မူလေသည်။ “မွေး မြူဖန်ဆင်းတော်မူသောအရှင်၏ ကျေနပ်နှစ်သက်မှုသည် ဖခင်၏ကျေ နပ်နှစ်သက်မှု၌ရှိပြီး အရှင်မြတ်၏ အမြတ်ဒေါသထွက်မှုသည် ဖခင်၏ အမြတ်ဒေါသထွက်မှု၌ရှိသည်။” (အလ်အဒဘွလ်မွဖ်ရဒ်ကျမ်း)

**မိဘနှစ်ပါးကို ကောင်းစွာဆက်ဆံခြင်းသည် သက်တမ်း ၌ ဗရ်ကသ် မင်္ဂလာတိုးပွားစေသည်။**

မိဘနှစ်ပါးကို ကောင်းမွန်စွာဆက်ဆံခြင်းသည် အသက်ရှည် ခြင်းနှင့် ရိဇ်ဇီရိက္ခာပေါများခြင်းအတွက်လည်း အကြောင်းခံဖြစ်သည်။ ဤသည်ကို အေမာမ်အဟ်မဒ်(ﷺ)က ဟဇရသ်အနက်စ်(ﷺ)သခင်ထံပါး မှ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ မိန့်ခွန်းချက်ကို ဤသို့ဆင့်ပြန်ခဲ့သည်။ “အကြင်မည်သူမဆို ရိဇ်ဇီရိက္ခာပေါ်ကြွယ်ဝ၍ အသက်ရှည်စွာ ရှင်သန် နေထိုင်ချင်သူသည် မိဘနှစ်ပါးကို ကောင်းမွန်စွာဆက်ဆံသမှုပြုပါလေ။ ထို့နောက် ဆွေမျိုးဆက်ပါလေ။”

## မိဘသည် ကာဖိရ်ဖြစ်ပါစေ ယင်းကို ကောင်းမွန်စွာ ဆက်ဆံခြင်း။

မိဘနှစ်ပါးကိုကောင်းစွာ ဆက်ဆံရမည်ဆိုသည့် လမ်းညွှန်ချက်သည် မွတ်စ်လင်မ်ဖြစ်သော မိဘများအတွက်သာ သီးသန့်မဟုတ်ပေ။ ကာဖိရ်ဖြစ်သော မိဘကိုလည်း ကောင်းစွာဆက်ဆံရမည်ဖြစ်ကြောင်း ဟာဇရသ်အတ်စ်မားအ်(ﷺ)သခင်မကြီး၏ အကြောင်းအရာမှ မီးမောင်းထိုးပြနေသည်။ သခင်မကြီးက မိမိ၏ အဖြစ်အပျက်ကို ဤသို့ ပြောပြလေသည်။ "ကိုယ်တော်(ﷺ)ခေတ်၌ ကျွန်မ၏မိခင်မွန်သည် ကျွန်မထံသို့လာခဲ့သည်။ မိခင်မွန်သည် ကျွန်မ အစ္စလာမ်လက်ခံခြင်းအပေါ် နှစ်မြို့ခြင်းမရှိသောကြောင့် သူမကို ဆွေမျိုးဆက်သင့်မဆက်သင့်နှင့် ပတ်သက်၍ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ကို မေးမြန်းရာ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က အသင်မ၏ မိခင်ကို ဆွေမျိုးဆက်ပါဟူ၍ ဖြေကြားခဲ့သည်။ (ဗိုခါရီကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၂၆၂၀)

## မိဘနှစ်ပါး၏ အပေါင်းအသင်းများကို ကောင်းစွာဆက်ဆံခြင်း။

အစ္စလာမ်သာသနာတော်က မိမိဘနှစ်ပါးကို သက်ရှိထင်ရှားရှိချိန်တွင်သာ ကောင်းစွာဆက်ဆံရန် မိန့်ကြားထားခြင်းမျိုးမဟုတ်ဘဲ မိဘနှစ်ပါးကွယ်လွန်ပြီးနောက်တွင်လည်း ယင်းတို့၏ အပေါင်းအသင်းများကို ကောင်းစွာဆက်ဆံခြင်းသည် မိဘနှစ်ပါးကို ကောင်းမွန်စွာ

ဆက်ဆံသည့်အလား သတ်မှတ်ပြဋ္ဌာန်းထားတော်မူပေသည်။ ဤသည်ကို မိဘနှစ်ပါးအား ကောင်းစွာဆက်ဆံခြင်းအနက်မှ အကောင်းမွန်ဆုံးအချက်အဖြစ် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က အောက်ဖော်ပြပါ ဟဒီးစ်တော်၌ မိန့်ချေထားပေသည်။ အေမာမ်မွတ်စ်လင်မ်(ﷺ)က ဟဇရသ်အဗ္ဗနု အုမရ်(ﷺ)သခင်ထံပါးမှ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) မိန့်ချေချက်ကို ဤသို့ ဆင့်ပြန်လေသည်။ “မိဘနှစ်ပါးကွယ်လွန်ပြီးနောက် ယင်းတို့၏ မိတ်ဆွေသင်္ဂဟများကို ကောင်းစွာဆက်ဆံခြင်းသည်လည်း မိဘနှစ်ပါးကို ကောင်းစွာဆက်ဆံသည့် အလားဖြစ်သည်။ (မွတ်စ်လင်မ်ကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၆၅၁၅)

## ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ မိဘကို ကောင်းစွာဆက်ဆံခဲ့ပုံ။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ မိဘနှစ်ပါးလုံးသည် ကိုယ်တော်သခင်ငယ်စဉ်၌ပင် ကွယ်လွန်သွားသည် ဆိုသည်မှာ အများအသိပင်ဖြစ်သည်။ သို့သော် အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်သည် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ကို နို့တိုက်မိခင် နှစ်ပါးနှင့် ဖခင်နှစ်ပါးကို အစားအဖြစ် ချီးမြှင့်တော်မူထားပေသည်။ ကိုယ်တော်သခင်၏ နို့တိုက်မိခင်နှစ်ပါးမှာ ဟဇရသ် စုဝိုက်ဗဟ်(ﷺ)နှင့် ဟဇရသ် ဟလီမဟ်(ﷺ)တို့ဖြစ်သည်။ ထို့နောက်ဆွဟာဗဟ်သခင်ကြီးများသည်လည်း ဟဇရသ်ဟလီမဟ်(ﷺ)ကို ကိုယ်တော်မြတ်၏ မိခင်မွန်အဖြစ် ကင်ပွန်းတပ်သကဲ့သို့ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ မိခင် တစ်ဦးအဖြစ်လည်း ဆက်ဆံသမှုပြုကြသည်။ အေမာမ်အဗူဒါဝူဒ်(ﷺ)က ဟဇ

ရသ် အဗူသုဖိုင်လ်၏ဆင့်ပြန်ချက်ကို မိမိ၏ စိုနန်ကျမ်း၌ ဤသို့ ဆင့်ပြန်လေသည်။ "ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) ဂျစ်အစ်ရာနပ်တွင် အသားဝေနေသည်ကို ကျွန်ုပ်တွေ့ခဲ့သည်။ ထိုအခါက ကျွန်ုပ်သည် ငယ်ရွယ်သည့်အတွက်ကြောင့် ကုလားအုပ်အရိုးစုကို ထမ်းရွက်လာစဉ် အမျိုးသမီးတစ်ဦးသည် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)အနီးသို့ ဝင်ရောက်ခစားသည်။ ထိုအခါကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က ယင်းအမျိုးသမီးအတွက် မိမိ၏ ခြုံထည်ကိုဖြန့်ခင်းကာ ဧည့်ဝတ်ပြုခဲ့သည်။ သို့ရာတွင် ယင်းအမျိုးသမီးသည် ထိုအခင်းပေါ်၌ ထိုင်ခဲ့သည်။ ဤမြင်ကွင်းကို မြင်၍ ကျွန်ုပ်က ထိုအမျိုးသမီးသည် မည်သူပါနည်းဟု မေးမြန်းရာ ဆွဟာဗဟ်ကြီးများက ကိုယ်တော်မြတ်၏ နို့တိုက်မိခင်ဖြစ်ကြောင်း ဖြေကြားခဲ့သည်။ (အဗူဒါဝူဒ်ကျမ်း– ဟဒီးစ်နံပါတ် ၅၁၄၄)

ထို့ကြောင့် မိဘနှစ်ပါးကို ကောင်းစွာဆက်ဆံခြင်းသည် နှစ်ဘဝ နှစ်ဌာနလုံးတွင် များစွာသော အကျိုးရလဒ်များ ရရှိစေသည်။ ၎င်းတို့အနက်မှ အချို့မှာ–

## မိဘနှစ်ပါးကို ကောင်းစွာဆက်ဆံခြင်းသည် ......




- အီမာန်သက်ဝင်ယုံကြည်ခြင်း ကဏ္ဍပြီးနောက် အကြီးမြတ်ဆုံးသော အေဗာဒသ် ဖြစ်သကဲ့သို့ ဂျန္နသ်သုခဘုံကို ရောက်ရှိစေမည့် အကြောင်းခံ တစ်ခုလည်း ဖြစ်သည်။

- ရိဇ်ဇ်ရိက္ခာကို တိုးပွားစေသကဲ့သို့ သက်တမ်း၌လည်း ဗရ်ကသ် ရှိစေ သည်။

- မိဘနှစ်ပါးကို ကောင်းစွာဆက်ဆံသူသည် မိမိသားသမီးများထံပါးမှ လည်း ကောင်းစွာဆက်ဆံသမှု ပြုခံရပေသည်။ ဤသည် မိမိလုပ် ဆောင်ခဲ့သည် ကောင်းမှု၏ အကျိုးရလဒ်ပင်ဖြစ်သည်။



**• ကုရ်အာန်နှင့် စွန္နသ်တော်တွင်လာရှိသော ဇနီးသည်တို့ အခွင့်အရေးများဖြင့် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သခင် ဇနီးသည်များကို ဆက်ဆံခဲ့ပုံ။**

ကုရ်အာန်ကျမ်းတော်မြတ်တွင် နေကာဟ်ပြုထိမ်းမြားရန်နှင့် ယင်းထိမ်းမြားခြင်းသည် အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်ဘက်တော်မှ ချီးမြှင့်သော နေ့မသ်တစ်ခုဖြစ်ကြောင်းကို များစွာသော အာယသ်တော်များ၌ ဖော်ပြထားပေသည်။ "ထိုနည်းတူစွာ (ဤသည်လည်း) ထိုအရှင်မြတ်၏ သက်သေ လက္ခဏာတော်များတွင် အပါအဝင်ဖြစ်ပေသည်။ ထိုအရှင်မြတ်သည် အသင်တို့ အနားယူ စိတ်ချမ်းသာမှု ရရှိကြအံ့သောငှာ အသင်တို့၏ အမျိုးအစားအနက်မှပင် ကြင်ယာကြင်ဖက်များကို ဖန်ဆင်းတော်မူခဲ့၏။ ထိုမှတပါး ထိုအရှင်မြတ်သည် အသင်တို့စပ်ကြား၌ ချစ်ခြင်းမေတ္တာကိုလည်းကောင်း၊ အကြင်နာတရား ကိုလည်းကောင်း၊ စီမံပြုလုပ်၍ ပေးသနားတော်မူခဲ့၏။ ဧကန်မလွဲ ဤ သည်၌ ဆင်ခြင်သုံးသပ်စဉ်းစားကြကုန်သော သူတို့အဖို့ အမှန်ပင်သက်သေ လက္ခဏာများသည် ရှိပေသတည်း။" (၃၀-၂၁) ဖော်ပြပါ အာယသ်တော်အရ နေကာဟ်ပြုခြင်း၌သာ စိတ်ချမ်းသာမှု၊ အကြင်နာတရားနှင့် ချစ်ခြင်းမေတ္တာ စသည့် အရာများရရှိနိုင်သည်ဖြစ်ရာ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ဟဒီးစ်တော်များတွင်လည်း နေကာဟ်ပြုရန် နှိုးဆော်ထားတော် မူလေသည်။ ထို့နောက် အစ္စလာမ်သာသနာတော်သည် ဇနီးမောင်နှံ၏ ဆက်နွယ်ပတ်သက်မှုကို အိမ်တွင်းရေး ကိစ္စရပ်တစ်ခုအနေဖြင့်သာ ရှုမြင်ခြင်းမဟုတ်ဘဲ

အစ္စလာမ့်လူမှု ပတ်ဝန်ကျင်တစ်ခုလုံး၏ ဆက်နွယ် ပတ်သက်မှုအဖြစ် ရှုမြင်လေသည်။ ထို့ပြင် အစ္စလာမ်သာသနာတော်က ဖော်ပြပါအာယသ် တော်အတိုင်း ဇနီးမောင်နှံ၏ ဆက်နွယ်ပတ်သက်မှုကို ပတ်ဝန်ကျင်တစ် ခုလုံး၏ တည်ငြိမ်အေးချမ်းမှု ဖြစ်တည်ရာအဖြစ် သတ်မှတ်၍ ထိုတည် ငြိမ်အေးချမ်းမှုဖြင့် လောကတစ်ခွင် သာယာဝပြောမှုကို လိုလားခြင်းဖြစ် သည်။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ဇနီးမောင်နှံအရေးနှင့်ပတ်သက် သည့် လမ်းညွှန်ချက်များကို လက်တွေ့ကျကျ လုပ်ဆောင်ပြသခဲ့သည်။ ထို့နောက် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် အမျိုးသမီးများကို ကောင်းမွန်စွာ ဆက်ဆံသမှုပြုရန် ဝဆီယသ် မှာတမ်းသကဲ့သို့ မိသားစုဆက်ဆံရေး၏ အကောင်းမွန်ဆုံးသူမှာ ဇနီးဖြစ်သူကို ကောင်းမွန်စွာ ဆက်ဆံသူဖြစ် သည်ဟု အောက်ဖော်ပြပါ ဟဒီးစ်တော်များတွင် ဤသို့ဖော်ပြထား သည်။ “အသင်တို့သည် အမျိုးသမီးများကို ကောင်းမွန်စွာ ဆက်ဆံရန် ငါကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ထံပါးမှ ဝဆီယသ်မှာတမ်းမှုကို ရယူပါလေ” (မွတ်စ်လင်မ်ကျမ်း– ဟဒီးစ်နံပါတ် ၂၉၅၀) “အသင်တို့အနက်မှ အ ကောင်းမွန်ဆုံးသူသည် မိမိ မိသားစုကို အကောင်းမွန်ဆုံးဆက်ဆံသူဖြစ် ပြီး ငါကိုယ်တော်မြတ်သည်လည်း မိသားစုကို အကောင်းမွန်ဆုံးဆက် ဆံသူဖြစ်သည်။” ထို့ကြောင့် အမျိုးသားဖြစ်သူသည် ဇနီးသည်ကို ကောင်းစွာဆက်ဆံသမှုမပြုဘဲ ထိုကောင်းခြင်းကို ရရှိနိုင်ရန် အလျှင်း မဖြစ်နိုင်ပေ။ ထိုသို့ကောင်းစွာ ဆက်ဆံနိုင်ရန်မှာလည်း ဇနီးသည်၏

စိတ်နေသဘောထားများကို ကောင်းစွာနားလည်သဘောပေါက်ရုံသာမက သူမ၏ ဖြစ်တည်မှုကိုပါ လက်ခံပေးနိုင်မှသာ ဖြစ်နိုင်ပေမည်။ အရာတစ်ခုကို ကောင်းစွာသိနားလည်မှသာ ထိုအရာကို ကောင်းစွာ အသုံးပြုနိုင်ခြင်းသည် လောက၏ နိယာမတရားတစ်ခုဖြစ်ကြောင်း အငြင်းပွားဖွယ်ရာမရှိပေ။ ဤသည်နှင့်ပတ်သက်၍ ကိုယ်တော်မြတ်သခင်သည် ကျွန်တော်တို့အတွက် အကောင်းမွန်ဆုံးသော စံနမူနာရှင်ပင်ဖြစ်သည်။ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် မိမိ၏ ကြီးမြတ်လှသော တာဝန်ဝတ္တရာများရှိနေပါလျက် များစွာသော အမျိုးသားများ အလေးမထားတတ်သည့် ကိစ္စရပ်မျိုးကိုပင် မိမိဇနီးသည်များနှင့် ပတ်သက်ပါက သတိမူခဲ့လေသည်။ ဟဒီးစ်တော်တစ်ရပ်တွင် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ဟဇရတ် အာအေရှာဟ်(ﷺ)ကို ဤသို့အမိန့်ရှိသည်။ “အသင်မ ကျွန်ုပ်ကို နှစ်သက်မြတ်နိုးချိန်နှင့် စိတ်ဆိုးနေချိန်ကို ငါကိုယ်တော်သိတော်မူလေသည်။ ထိုအခါ သခင်မကြီးက ကိုယ်တော် အဘယ်သို့ သိရှိပါသနည်းဟု လျှောက်ထားရာ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က ‘အသင်မ ငါကိုယ်တော်မြတ်ကို နှစ်သက်မြတ်နိုးနေချိန်၌ မုဟမ္မဒ်ကို မွေးမြူဖန်ဆင်းတော်မူသော အရှင်၏ ကစမ်ဟူ၍ ကျိမ်ဆိုလေ့ရှိပြီး အသင်မ စိတ်ဆိုးနေချိန်အခါ တမန်တော် အီဗရာဟီးမ်ကို မွေးမြူဖန်ဆင်းတော်မူသော အရှင်၏ ကစမ်ဟူ၍ ကျိမ်ဆိုလေ့ရှိသည်’ဟု ဖြေကြားခဲ့သည်။ ထိုအခါ သခင်မကြီးက အလ္လာဟ်ကစမ်ပါ အို၊ကိုယ်တော်........ ကျွန်မသည် ကိုယ်တော်သခင်၏ နာမည်ကိုပဲ မကိုင်တာပါ”ဟု ဖြေကြားခဲ့သည်။”

(ဗိုခါရီကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၅၂၂၈) ဤသို့သော ကိစ္စရပ်အသေးအဖွဲ့ကိုပင် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ဂရုတစိုက်ဖြင့် အလေးထားကာ “မိမိသည် မိသားစုကို အကောင်းမွန်ဆုံးဆက်ဆံသူ” ဖြစ်ကြောင်း ဖော်ပြပါ ဟဒီးစ်တော်ဖြင့် လက်တွေ့ ပုံဖော်ပြသခဲ့သည်။



## ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) ဇနီးကြင်ယာများကို ဝိုင်းဝန်းကူညီခဲ့ပုံ။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ဇနီးကြင်ယာများကို ကောင်းစွာ ဆက်ဆံတော်မူ၍ ဝိုင်းဝန်းကူညီမှုများလည်းပြုခဲ့ပေသည်။ ဤသည်နှင့် ပတ်သက်၍ ဟဇရသ် အာအေရှာဟ်(ﷺ)က ဤသို့ ဆင့်ပြန်သည်။ “ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် အိမ်မှုကိစ္စများကိုလည်း ကူညီဆောင်ရွက်ပေးလေ့ရှိသည်။” (ဗိုခါရီကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၆၀၃၉) ဆိုလိုသည်မှာ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် အင်္ကျီကို ကိုယ်တိုင် ဖာထေးသည်။ ဖိနပ်သည်းကြိုးကို ကိုယ်တိုင် တပ်သည်။ ကိုယ်တိုင် ရေငင်သည်။ ဆိတ်နို့ကို ကိုယ်တိုင် ညှစ်တော်မူသည်။ မိမိနှင့် သက်ဆိုင်သည့် ကိစ္စရပ်များကို ကိုယ်တိုင်ကိုယ်ကျ ဆောင်ရွက်လေ့ရှိသည်။ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် သာမာန်လူတစ်ဦးအနေဖြင့်သာ နေထိုင်တော်မူလေသည်။ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) ဤသို့ပြုမူဆောင်ရွက်ခြင်းမှာ မိသားစုကို သနားကြင်နာတော်မူခြင်းကြောင့် ခက်ခဲသော အိမ်မှုကိစ္စများကို ဝိုင်းဝန်းကူညီဆောင်ရွက်ပေးခြင်းပင်ဖြစ်သည်။



## ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) ဇနီးကြင်ယာ များကို စနောက်ကျီစယ်ခဲ့ပုံ။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် မိမိဇနီးကြင်ယာတော်များ ပျော်ရွှင်စေရန် စနောက်ကျီစယ်တော်မူလေ့ရှိသည်။ ဤအကြောင်းအရာနှင့်ပတ်သက်၍ ဟဇရသ် အာအေရှာဟ်(ﷺ)က မိမိ၏ အဖြစ်အပျက်လေးကို ဤသို့ ဖော်ပြထားလေသည်။ “ကျွန်မ ပိန်ပိန်ပါးပါးအရွယ်၌ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)နှင့် ခရီးထွက်ခဲ့လေသည်။ လမ်းတွင် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် လူတို့အား အရှေ့မှ သွားခိုင်းကာ ကျွန်မကို ဤသို့ ပြောလေသည်။ “ အပြေးပြိုင်ကြရအောင်” ထိုအခါ ကျွန်မသည် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)နှင့် အတူ အပြေးပြိုင်ခဲ့ရာ ကိုယ်တော်မြတ်ကို ကျွန်မ အနိုင်ရခဲ့သည်။ ထို့နောက် ကျွန်မ ဝလာသော အခါ၌ တဖန်ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)အတူ ခရီးထွက်ရာတွင် ကိုယ်တော်သခင်က ဖော်ပြပါအတိုင်း လူတို့ကို ရှေ့မှ ကြိုသွားခိုင်းစေခဲ့သည်။ ၎င်းနောက် “အပြေးပြိုင်ကြရအောင်”ဟု ဆိုသည်။ ထိုအခါ ကျွန်မသည် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ကို ရှုံးသွားလေသည်။ ထိုအခါ ကိုယ်တော်သခင်က ပြုံးလျှက် “ပထမတစ်ခါအသင်မ နိုင်ခဲ့သည့် အစားမှာ ယခု ကြေပါပြီ” ဟု ပြောကြားခဲ့သည်။ (ဆွဟီဟွလ်ဂျာမေ့အ်ကျမ်း– ဟဒီးစ်နံပါတ် ၆၈၈၄) ဤအပြုမူကို ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က ဗနီမွှဆ်သွလိက် စစ်ပွဲမှ အပြန်၌ ပြုလုပ်ခဲ့ခြင်းပင်ဖြစ်သည်။ ထိုအပြန် လမ်းတွင် ဆွဟာဗဟ်သာဝကကြီးများစွာ ပါရှိပေသည်။ သို့

သော် ထိုသို့ ဆွဟာဗဟ်ကြီးများ ရှိနေခြင်းသည် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ကို မိမိ၏ဇနီးအတွက် ပျော်ရွှင်မှုဖန်တီးပေးခြင်းမှ အဟန့်အတားမဖြစ်စေခဲ့ပေ။




ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် မိမိဇနီးကြင်ယာတော်များထံပါးမှ အကြံဉာဏ်ကောင်းများလည်း တောင်းခံလေ့ရှိသည်။ ဤသည်ကို ဟုဒိုင်ဗီယာ ငြိမ်းချမ်းရေးစာချုပ် ချုပ်ဆိုစဉ် ဖြစ်ပျက်ခဲ့သည့် အဖြစ်အပျက်က ပုံဖော်ပြသပေးနေသည်။ "ဟုဒိုက်ဘီယာ ငြိမ်းချမ်းရေးစာချုပ် ချုပ်ဆိုပြီးသည့်အခါ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သခင်က ဟဇရသ်အွမ္မေဆလမာဟ်(ﷺ)သခင်မဆီကြွမြန်းလာခဲ့သည်။ ထို့နောက် ဆွဟာဗဟ်သာဝကကြီးများကို မိမိတို့၏ဟဒ်ယ်သားကောင်များအား ဇဗာဟ်ပြုပြီး ခေါင်းတုံးဆံချရန် မိန့်ကြားခဲ့ခြင်းကို သာဝကကြီးများက (စာချုပ်ပါ တစ်ဖက်သတ် စည်းကမ်းချက်များကြောင့် မခံမရပ်နိုင်ဖြစ်ပြီး ဝမ်းနည်းပူ ဆွေးသောကရောက်ကာ) လိုက်နာဆောင်ရွက်ခြင်းမရှိကြောင်းနှင့် ပတ်သက်ပြီး ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က သခင်မအားပြောပြလေသည်။ ထိုအခါ သခင်မကြီးက "သာဝကြီးတွေက ကိုယ်တော်၏ မိန့်ကြားချက်ကို အကောင်အထည်ဖော်ရန် ကိုယ်တော်သခင် အလိုရှိပါသလား? ထိုသို့ဆိုလျှင် ကိုယ်တော်သခင်အပြင်ထွက်၍ မိမိ၏ ကုလားအုပ်ကို

နဟာရ်(ဇဗာဟ်)လုပ်ပါ။ ထို့နောက် ကိုယ်တော်သခင့်ကို ခေါင်းတုံးဆံချ ပေးမည့်သူအား ခေါ်ကာ ခေါင်းတုံးဆံချပါ။ ဤကိစ္စရပ်များပြီးဆုံးသည်ထိ ကိုယ်တော်သခင် ထိုသူတို့အနက်မှ တစ်ဦးတစ်ယောက်ကိုမျှ စကားပြောဆိုမှု မပြုပါနှင့်" ဟုအကြံပေးဖြေကြားလေသည်။ သို့ရှိရာ ကိုယ်တော်သခင်သည်လည်း သခင်မကြီး ပြောပြသည့်အတိုင်း လုပ်ဆောင်ခဲ့သည်။ (ဗိုခါရီကျမ်း ဟဒီးစ်နံပါတ်-၂၇၃၁)




ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် မိမိ၏ ဇနီးကြင်ယာတော်များကို ချီးမွမ်းခြင်း၊ ချီးကျူးခြင်းများ ပြုတော်မူလေသည်။ အော်ဟစ် ငေါက်ငမ်းခြင်း လုံးဝ မပြုပေ။ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ဟဇရသ်ခတီဂျာဟ်(ﷺ)သခင်မနှင့် ပတ်သက်၍ ဤသို့ အမြဲပြောလေ့ရှိသည်။ "သခင်မကြီး၏ အချစ်ကို ငါကိုယ်တော် ချီးမြှင့်ခြင်းခံထားရတော်မူလေသည်။" (မွတ်စ်လင်မ်ကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၆၂၇၈) ထို့နောက် ဟဇရသ်အမ်ရ်ဗင် အားဆ်သခင်က ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) အချစ်ဆုံးသူမှာ မည်သူပါနည်းဟု မေးမြန်း လျှောက်ထားရာ ကိုယ်တော်သခင်က ဟဇရသ်အာအေရှာဟ်(ﷺ)ပါဟု ဖြေကြားခဲ့သည်။ ထိုအခါ ဆွဟာဗာကြီးက အမျိုးသားများအနက် ကိုယ်တော်အနှစ်သက်ဆုံးသူမှာ မည်သူပါနည်းဟု မေးမြန်းရာ 'သခင်မကြီး၏ ဖခင်ပါ' ဟူ၍ ဖြေကြားခဲ့သည်။ ထို့နောက်မည်သူပါနည်း

ဟု ထပ်မံမေးမြန်းရာ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က ဟဇရသ်အုမရ်(ﷺ) သခင်ပါဟူ၍ ဖြေကြားခဲ့လေသည်။" (ဗိုခါရီကျမ်း ဟဒီးစ်နံပါတ် ၄၃၅၈) ထို့နောက် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ဟဇရသ် ဇိုင်နဗ်သခင်မနှင့်ပတ်သက်၍ ဤသို့ ချီးမွမ်းခဲ့ပေသည်။ "ငါကိုယ်တော်မြတ်နှင့် စောလျှင်ဆုံးတွေ့ရှိရမည်သူမှာ အသင်မတို့အနက် အရက်အရောဆုံးသူမ ဖြစ်သည်။" (မွတ်စ်လင်မ်ကျမ်း– ဟဒီးစ်တော်နံပါတ် ၆၃၁၆)



**ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ဇနီးကြင်ယာများကို ရှရီအသ်တရားတော်၏ စည်းဘောင်ကျော်ခွင့်မပြုခဲ့ပုံ။**

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) ဇနီးကြင်ယာများအပေါ် ဆက်ဆံသမှုပြုရာတွင် ရှရီအသ်တရားတော်၏ စည်းဘောင်ကို လုံးဝကျော်လွန်ခြင်းမရှိပေ။ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ခရီးတစ်ခုမှ ဟဇရသ်အာအေရှာဟ်(ﷺ)ထံပါးသို့ ကြွမြန်းလာသောအခါ သခင်မကြီးသည် ရုပ်ပုံပါရှိသည့် ကုလားကာကို အိမ်တွင် ကာထားလေသည်။ ထိုကန့်လန့်ကာကို ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) တွေ့သောအခါ ကိုယ်တိုင် ဖြဲ၍ ဤသို့အမိန့်ရှိလေသည်။ ကေယာမသ်နေ့တွင် အပြင်းထန်ဆုံးသော အဇာဗ်ခံစားရမည့်သူမှာ အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်၏ ဖန်ဆင်းမှုနှင့် ယှဉ်ပြိုင်သူ (သက်ရှိပုံဆွဲသူ) ဖြစ်သည်။ ထိုအခါ ကျွန်မသည် ယင်းပိတ်စကို ခေါင်းအုံးတစ်လုံး (သို့) နှစ်လုံး ချုပ်လိုက်သည်။

အချုပ်ဆိုရသော် အစ္စလာမ်သာသနာတော်သည် များစွာသော အာယသ်တော်နှင့် ဟဒီးစ်တော်များ၌ ထိမ်းမြား မင်္ဂလာပြုရန်တိုက်တွန်းထားပေသည်။ ထို့ပြင် သဘာဝနှင့်ဆန့်ကျင်၍ နေကာဟ်မပြုဘဲ နေခြင်းမှ သတိပေးထားတော်မူလေသည်။ ထို့နောက် ဇနီးမောင်နှံနှစ်ဦးကြား ဆက်ဆံရေးကို အကောင်းမွန်ဆုံး အနေအထားဖြင့် ပုံဖော်နိုင်ရန်အတွက် အမျိုးသားများကို ဇနီးသည်များအား ကောင်းစွာဆက်ဆံခြင်း၊ အကြင်နာတရားထားရှိခြင်း၊ ဝိုင်းဝန်းကူညီပေးခြင်း၊ စနောက် ကျီစယ်ခြင်း၊ အကြံကောင်းများ တောင်းခံခြင်း အစရှိသည်တို့ကို လုပ်ဆောင်ရန် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က တိုက်တွန်းထားတော်မူလေသည်။ ဤသည်တွင် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ နောက်သို့ ဖဝါးခြေထပ်လိုက်လိုသူများအတွက် အကောင်းဆုံး စံနမူပင်ဖြစ်သည်။ သို့သော် ဖော်ပြပါ အတိုင်း ကိုယ်တော်သခင်သည် မိမိ ဇနီးသည်များကို အကောင်းမွန်ဆုံး ကိုယ်ကျင့်တရားများကို ဆင်မြန်းကာ ဆက်ဆံသမှုပြုခဲ့သော်လည်း ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ဇနီးကြင်ယာများကြား၌ အချင်းပွားမှု အနည်းငယ်ရှိခဲ့ပေသည်။ ထိုကိစ္စရပ်များကို ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) မည်သို့မည်ပုံ ဖြေရှင်းခဲ့သည်ကို အောက်ပါ ကဏ္ဍတွင် ဖော်ပြသွားမည် ဖြစ်သည်။



## • ဇနီးကြင်ယာများနဲ့သက်ဆိုင်သော အိမ်ထောင်ရေးအခက်အခဲများ ကို ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ဖြေရှင်းခဲ့ပုံ။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ အိမ်ထောင်ရေးသည် အကြင်နာတရား၊ ချစ်ခင်နှစ်သက်မှု၊ အေးချမ်းသာယာမှုများဖြင့် ကွန့်မြူးနေပေသည်။ ထို့ပြင် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ဇနီးကြင်ယာများကို ဆက်ဆံပုံမှာလည်း အကြင်နာတရားထားရှိခြင်းနှင့် ချစ်ခင်နှစ်သက်ခြင်း၏ အထွတ်အထိပ်၌ ရှိပေသည်။ ထိုသို့ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ မြင့်မြတ်လှသော ကိုယ်ကျင့် တရားများဖြင့် ဆက်ဆံသမှုပြုသည့်တိုင် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ဇနီး ကြင်ယာများကြားတွင် လူသားသဘာဝအရ အချို့သော အခက်အခဲများ ရှိခဲ့ပေသည်။ ဤအခက်အခဲများအား ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ကိုင်တွယ် ဖြေရှင်းခဲ့ပုံအချို့ကို တင်ပြသွားပါမည်။ သို့မှသာ ယနေ့ခေတ်တွင် အဖြစ်များသည့် အိမ်ထောင်ရေး အဆင်မပြေမှုများကို ဖြေရှင်းနိုင်ပေမည်။

### အိမ်ထောင်ရေးပြဿနားများကို ဖြေရှင်းရန် အခြေခံမူဝါဒများ။

အစ္စလာမ်သာသနာတော်သည် အိမ်ထောင်ရေးပြဿနာများ မဖြစ်ရလေအောင် အခြေခံမူများကို အောက်ဖော်ပြပါ ဟဒီးစ်တော်၌ ချမှတ်ထားတော်မူလေသည်။ “ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ဤသို့အမိန့်ရှိသည်။ အသင်တို့ဇနီးကြင်ယာများက အသင်တို့ကို ပြုပေးရမည့်

ဝတ္တရားများရှိသကဲ့သို့ အသင်တို့အပေါ်လည်း သူမတို့အတွက် လုပ်ဆောင်ပေးရမည့် တာဝန်ဝတ္တရားများ ရှိပေသည်။ သူမတို့ ကျေပွန်ရမည့် ဝတ္တရားများမှာ အသင်တို့ မနှစ်သက်သူများ အိမ်သို့ ဝင်ခွင့်ပေးခြင်း၊ တည်းခိုစေခြင်းမပြုရပေ။ သင်တို့ကျေပွန်ရမည့် ဝတ္တရားများမှာ သူမတို့၏ စားဝတ်နေရေးကို ကောင်းစွာ စီမံပေးရမည်ဖြစ်သည်။" (သိရ်မိဇီကျမ်း– ဟဒီးစ်နံပါတ် ၁၁၆၃) ထို့နောက် အစ္စလာမ်သာသနာတော်သည် အိမ်ထောင်ရေးအခက်အခဲများကို အဆင့်ဆင့်ဖြေရှင်းရန် အာယသ်တော်၌ ဤသို့ လမ်းညွှန်ပြသထားတော်မူလေသည်။ "အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်သည် (ယောကျာ်းနှင့် မိန်းမတို့အနက်) အချို့ကို (ယောကျာ်းများကို) အချို့ထက် (မိန်းမများထက်)ပင် အရည်အခြင်း၊ အဆင့်အတန်း၊ သာလွန်စေတော်မူခဲ့သောကြောင့် လည်းကောင်း၊ ယောကျာ်းများသည် မိမိတို့၏ ဥစ္စာပစ္စည်းများကို (မိန်းမတို့အား ကျွေးမွေးထောက်ပံ့ရာတွင်) သုံးစွဲသောကြောင့်လည်းကောင်း၊ ယောကျာ်းများသည် မိန်းမတို့အပေါ်၌ ကြီးကြပ်အုပ်ထိန်းသူများဖြစ်ကြသည်။ သို့ဖြစ်ပေရာ သူတော်ကောင်း အမျိုးသမီးတို့သည် (လင်ခင်ပွန်းသည်တို့၏) အမိန့်ကို နာယူသူများသည်လည်းကောင်း၊ ဆိတ်ကွယ်ရာတွင် (လင်ခင်ပွန်းသည်တို့ ဥစ္စာပစ္စည်းနှင့် မိမိတို့၏ ကာယိန္ဒြေ သိက္ခာများကို အလ္လာဟ် အရှင်မြတ်၏(ကူညီ) စောင့်ရှောက်မှုဖြင့် ထိန်းသိမ်းသူများသည်လည်းကောင်း၊ ဖြစ်ကြကုန်၏။ သို့ရာတွင် အသင်တို့သည် (အခြေအနေကို ထောက်ထားသုံးသပ် အကဲခပ်ခြင်းအားဖြင့်) အကြင်ဇနီးသည်

တို့၏ သွေဖည် ပုံကန်မှုကို (အကယ်စင်စစ်) စိုးရိမ်ကြသော် (ဦးစွာပထ မ) အသင်တို့သည် ယင်းမိန်းမတို့အား (ယဉ်ကျေးသိမ်မွေ့စွာဖြင့်) သွန် သင်ဆုံးမပဲ့ပြင်ကြလေကုန်။ ထို့နောက် (အကယ်၍ နာယူခြင်းမရှိကြ သေးပါမူ) အသင်တို့သည် ထိုမိန်းမတို့အား အိပ်ခန်းများတွင် (အိပ်ယာ များတွင် တစ်ဦးတည်းခွဲခွါ) စွန့်ပစ်ထားကြလေကုန်။ ထို့နောက် (အ ကယ်၍ လိမ္မာရေးခြားမရှိကြသေးပါမူ) အသင်တို့သည် ထိုမိန်းမတို့အား (လွန်ကျူးခြင်းမရှိစေကြဘဲ ဆုံးမသောအနေနှင့်) ရိုက်နက်ကြလေကုန်။ တစ်ဖန်အကယ်၍ ထိုမိန်းမတို့သည် အသင်တို့၏ အမိန့်ကို နာခံကြပါမူ အသင်တို့သည် ၎င်းတို့နှင့် ဆန့်ကျင်၍ မည်သည့် နည်းလမ်းကိုမျှ မရှာ ကြကုန်လင့်။ အမှန်စင်စစ်သော်ကား အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်သည် အလွန် မြင့်မြတ်တော်မူသော၊ ကြီးကဲတော်မူသော အရှင်မြတ်ပင် ဖြစ်တော်မူ ပေသတည်း။ (၄-၃၄)

အမျိုးသမီးဖြစ်သူသည် လိမ္မာရေးခြားမရှိပါက ရိုက်နှက်ရန်ခွင့် ပြုထားသော်လည်း ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် မည်သည့်အမျိုးသမီး၊ မည်သည့် အိမ်အကူကိုမျှ ရိုက်နှက်ခဲ့ခြင်းမရှိပေ။ ဤသည်နှင့်ပတ်သက် ၍ ဟဇရသ်အာအေရှာဟ်(ﷺ)ဆင့်ပြန်သည်။ “ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) သည် မည်သည့်အိမ်အကူ၊ မည်သည့် အမျိုးသမီးကိုမျှ ရိုက်နှက်ခြင်းမရှိ ခဲ့ပေ။” (မွတ်စ်လင်မ်ကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၆၀၅၀)

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ထိုသို့သော ချစ်ခင်မှု၊ ကြင်နာမှု၊ မေတ္တာ တရားများဖြင့် အိမ်ထောင်ကို ဦးဆောင်ခဲ့သော်လည်း အမျိုးသမီတို့၏

မခံချင်စိတ်ရှိသည့် သဘာဝအရ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ဇနီးကြင်ယာများကြားတွင် အချို့သော အငြင်းပွားမှုများ ဖြစ်ခဲ့သည်။ ကျွန်တော်တို့ လက်ရှိခေတ်တွင် များစွာသောအိမ်တွင်းရေးပြဿနာများကို ဖြေရှင်းနိုင်ရန်အလို့ငှာ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ အိမ်တွင်းရေး အခက်အခဲများအား ဖြေရှင်းခဲ့ပုံအချို့ကို ဖော်ပြပါမည်။

ဟဇရသ်အွမ္မေစလမဟ်(ﷺ)သခင်မက ဤသို့ဆင့်ပြန်သည်။ "ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ဟဇရသ်အာအေရှဟ်(ﷺ)သခင်မထံပါး၌ရှိနေစဉ် ကိုယ်တော်နှင့် ဆွဟာဗဟ်ကြီးများထံပါးသို့ ကျွန်မသည် မုန့်ပို့ခဲ့သည်။ ထိုအခါ ဟဇရသ်အာအေရှာဟ်(ﷺ)က ခြုံထည်ကိုဝတ်ဆင်၍ ရောက်ရှိလာပြီး လက်ထဲရှိ ဆေးအမှုန့်ကြိတ်သည့် ကျောက်ခဲဖြင့် ယင်းပန်းကန်ကို ရိုက်ခွဲလိုက်သည်။ ထိုအခါ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) သည် ပန်းကန်ကွဲစများကို ပြန်လည်းကောက်၍ ဤသို့မိန့်ကြားသည်။ "အသင်တို့မိခင်မွန်ကြီးဟာ မခံချင်စိတ်ဖြစ်သွားတာပါ။ ထို့ကြောင့် အေးအေးဆေးဆေး စားသောက်ကြပါ" ဟု နှစ်ကြိမ်တိုင်တိုင်ပြောဆိုခဲ့သည်။ ထို့နောက် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် သခင်မကြီးဆီမှ ပန်းကန်တစ်ချက်ကိုယူ၍ ဟဇရသ်အွမ္မေစလမဟ်ထံသို့ အစားအဖြစ် ပြန်ပို့ပေးခဲ့သည်။ (နစာအီကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၃၄၀၈)

ဖော်ပြပါ အဖြစ်အပျက်တွင် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် အမျိုးသမီးများ၏ စိတ်နေစိတ်ထားများကို သိရှိခြင်းအပေါ်ဝယ် ဖြစ်ပျက်ခဲ့သည့် ပြဿနာကို အကောင်းဆုံးပုံစံမျိုးဖြင့် ဖြေရှင်းခဲ့သည်။ ထို့ပြင် ကိုယ်တော်မြတ်

(ﷺ)သည် သခင်မကြီးကို ငေါက်ငမ်းခြင်းလည်းမပြုခဲ့ပေ။ သို့သော် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ထိုသို့သော ခွင့်လွှတ်မှုသည် ရှရီအသ်တရားတော်၏ စည်းဘောင်အတွင်းမှသာ ဖြစ်သည်။ တရားတော်၏ စည်းဘောင်ကို ကျော်ပါက ချက်ချင်းပင် ဆုံးမလေ့ရှိသည်။ ဟဇရသ်အာအေရှာဟ်(ﷺ)သခင်မ ဤသို့ ဆင့်ပြန်သည်။ "ကိုယ်တော်မြတ်သည် ကျွန်မကို ထိုသို့ ဆုံးမလေသည်။ 'အသင်မ ဆွဖိယဟ်သခင်မကို အရပ်ပုသည်ဟု ပြောဆိုခြင်းများကို ရပ်တန့်မှရပ်ပါလေ' မုချ အသင်မပြောဆိုသည့် စကားရပ်ကို ပင်လယ်ရေဖြင့် ရောယှက်လိုက်လျှင်ပင် ယင်းပင်လယ်ရေသည် ညစ်ထေးသွားမည်။" (အဗူဒါဝူးကျမ်း– ဟဒီးစ်နံပါတ် ၄၈၇၅)

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ဇနီးကြင်ယာများသည် ကိုယ်တော်သခင်ထံပါး၌ အသုံးစားရိတ်ပိုတောင်းသောအခါ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် သူမတို့နှင့် တစ်လတိတိ ခွဲ၍ နေထိုင်ခဲ့သည်။ ထို့နောက်တွင် အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်ဘက်တော်မှ ယင်းကိစ္စအားအောက်ပါ အာယသ်တော်ကို ချပေး၍ ဖြေရှင်းပေးတော်မူခဲ့လေသည်။ "အို– နဗီတမန်တော်၊ အသင်သည် မိမိ ကြင်ယာတော်များအား ပြောကြားပါလေ။ အကယ်၍ အသင်မတို့သည် လောကီဘဝကိုလည်းကောင်း၊ ယင်းလောကီဘဝ၏ လှပတင့်တယ်မှုကိုလည်းကောင်း အလိုရှိကြပါလျှင်၊ အသင်မတို့လာကြပါကုန်၊ ငါသည် အသင်မတို့အား ကျေနပ်အောင်အကျိုးခံစားစေ၍ ကောင်းမွန်စွာ စွန့်လွှတ်လိုက်မည်။ သို့ရာတွင် အကယ်၍ အသင်မတို့သည် အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်အားလည်းကောင်း၊ ထိုအရှင်မြတ်၏ ရစူလ်

တမန်တော်မြတ်အားလည်းကောင်း၊ တမန်လွှန်ဘဝကိုလည်းကောင်း၊ ရည်စူးကြပါလျှင် မလွဲဧကန် အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်သည် အသင်မတို့အနက် ကောင်းမြတ်သော အကျင့်သီလကို ဆောက်တည်ကြကုန်သော သူမတို့အဖို့ ကြီးကျယ်လှစွာသောအကျိုးကို အဆင်သင့်ပြုလုပ်၍ ထားရှိတော်မူသည်။ (၃၃-၂၉)

အချုပ်ဆိုရသော် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် အိမ်တွင်းရေး အခက်အခဲများကို အလွန်ပင်ပြောင်မြောက်လှသော ပုံစံဖြင့် ကိုယ်ကျင့်တရားများကို အခြေခံကာ ဖြေရှင်းတော်မူခဲ့လေသည်။ ထိုသို့ဖြေရှင်းရာ၌ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ဘက်တော်မှ ဆဲဆိုခြင်း၊ သူတစ်ပါးကို စိတ်ထိခိုက်စေခြင်း၊ ရိုက်နက်ခြင်း၊ သွလာက်ဖြင့် ခြိမ်းခြောက်ခြင်းများကို လုံးဝလုံးဝ မပြုခဲ့ပါ။ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) အလွန်ဆုံး လုပ်ဆောင်ခဲ့သည်မှာ အချို့ဇနီးကြင်ယာများကို တစ်လတာ ခွဲနေခြင်းမျိုးသာ ရှိခဲ့ပေသည်။ သို့သော် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ကိစ္စရပ်များကို သဘောထားကြီးစွာ ကိုယ်ကျင့်သီလကို လက်ကိုင်ထား၍ ဆောင်ရွက်တော်မူခဲ့လေသည်။ ထို့ကြောင့် စာဖတ်သူအား အမျိုးသမီးများနှင့် ဆက်ဆံသည့်အခါ အောက်ပါ ဟဒီးစ်တော်ကို နှလုံးသွင်း၍ ဆက်ဆံသမှုပြုပါဟု အကြံပြုလိုပါသည်။ “မုချအမျိုးသမီးသည် နံရိုးဖြင့် ဖန်ဆင်းခြင်းခံထားရသည် ဖြစ်ရာ အသင့်အတွက် ထိုနံရိုးသည် ဖြောင့်မတ်နေမည် မဟုတ်ပါ။ အသင်သည် ထိုနံရိုးကို အကောက်အတိုင်းပင် အသုံးပြုလိုက အသုံးပြုပါလေ။ သို့မဟုတ်ပါက ထိုနံရိုးကို ဖြောင့်ခြင်းသည် ချိုးလိုက်သည့်

အလားပင် ဖြစ်သည်။ ထိုသို့ ချိုးခြင်းမှာ သွလာက်သာ ဖြစ်သည်။ (မွတ်စ်လင်မ်ကျမ်း– ဟဒီးစ်နံပါတ် ၃၆၄၃) ဖော်ပြပါ ဟဒီးစ်တော်တွင် အမျိုးသမီးများနှင့် ပတ်သက်၍ သည်းခံ ခွင့် လွှတ် နားလည်းပေးသည့် ပုံစံဖြင့် ဆက်ဆံရန် ဖော်ပြထားပေသည်။



## • ကုရ်အာန်နှင့် စွန္နသ်တော်တွင်လာရှိသော သားသမီးတို့ အခွင့်အရေးများဖြင့် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သခင် သားသမီးများကို ဆက်ဆံခဲ့ပုံ။

ဥစ္စာပစ္စည်းသည်လည်းကောင်း၊ သားသမီးရတနာများသည်လည်းကောင်း၊ လောကီဘဝ၏ တင့်တယ်မှုမျှပင် ဖြစ်ပေသည်။ သို့ရာတွင် ဆက်လက်၍ အမြဲတစေ တည်အံ့သော ကောင်းမြတ်သော အကျင့်သီလတို့မှာမူကား၊ အသင့်အား ဖန်ဆင်းမွေးမြူတော်မူသော အရှင်မြတ်ထံတော်တွင် ကုသိုလ် အကျိုးအားဖြင့်လည်းကောင်း အကောင်းဆုံးပင်ဖြစ်ကြပေသည်။ မျှော်လင့်ချက်အားဖြင့်လည်း အကောင်းဆုံးပင် ဖြစ်ပေသတည်း” (၁၈-၄၆)

ထို့ပြင် သားသမီးများသည် အရှင့်ဘက်တော်မှ ချီးမြှင့်သော စည်းစိမ်များအနက်မှပင် ဖြစ်သည်။ ထို့ကြောင့် ယင်းစည်းစိမ်းကို ချီးမြှင့်တော်မူသော အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်အား အထူးပင် နှုတ်နှင့် အလုပ်သဘောအရပါ ကျေးဇူးသိတတ်ရန်အရေးကြီးပေသည်။ လုပ်ဆောင်ချက်အရ မိမိသားသမီးများကို သူမွန်မြတ်များ ဖြစ်ရှိရန် ပြုစုပျိုးထောင်ခြင်းဖြင့် ကျေးဇူးသိတတ်ရပေမည်။ သို့မှသာ ဤသားသမီးရတနာများသည် မွတ်စ်လင်မ်လူ့ပတ်ဝန်းကျင်၏ ကောင်းမွန်သော အုပ်ချုပ်တစ်ခု ဖြစ်ပေမည်။ ထို့ပြင် သားသမီးများကို ပြုစုပျိုးထောင်ရာတွင် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ အောက်ပါ မိန့်ခွန်းချက်ကို နှလုံးသွင်းထားရပေမည်။ “မုချသားသမီးရတနာများသည် မိဘတို့ကို စေးနှဲတွန့်တိုစေသော

အရာများဖြစ်သကဲ့သို့ သူရဲပေါ်ကြောင်စေသောအရာများလည်း ဖြစ်သည်။" (သွက်ဗရာနီကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၃၆၆၆)

ထို့ကြောင့် သုံးစွဲသင့်သည့်နေရာတွင် သားသမီးများကြောင့် စေးနှဲမှုမပြုရသကဲ့သို့ သူရဲပေါ်ကြောင်ခြင်းလည်း မပြုရပေ။

## သားသမီးရတနာသည် မိဘအတွက် ပြတ်ဆဲခြင်းမရှိသည့် အအ်မလ်တစ်ခု။

လူသားသည် မိမိ၏ဓမ္မစစ်ပုံရိပ်ကို မိမိတို့သားသမီးများ၌သာ မှုချမြင်ကြသည်။ ထိုသားသမီးရတနာများသည်သာ လောက၌ လူသားမျိုးဆက်ကျန်ရှိရခြင်း၏ အဓိက အကြောင်းတရားပင်ဖြစ်သည်။ သို့သာမက သားသမီးများကို ကောင်းမွန်စွာ ပြုစုပျိုးထောင်ပါကလည်း သားသမီးတို့သည် တမလွန်အတွက် ကောင်းမှုကောင်းရာ စုဆောင်းခြင်းတစ်နည်းပင် ဖြစ်သည်။ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) ဤသို့အမိန့်ရှိသည်။ "လူသား တစ်ဦးကွယ်လွန်သေဆုံးသောအခါ ထိုသူ၏ အအ်မလ်များအနက် သုံးမျိုးသောအရာမှအပ အားလုံးသည် ပြတ်တောက်သွားပေမည်။ ၎င်းတို့မှာ ဆွဒကဟ်ဂျာရိယဟ် (ထာဝရရှင်သန်နေသော အလှူဒါန)၊ အကျိုးပြုသော အိလ်မ်နှင့် ယင်းအတွက် ဒိုအာပြုပေးသော မွန်မြတ်သည့် သား သမီးရတနာပင်ဖြစ်သည်။ "မွတ်စ်လင်မ်ကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၄၂၂၃)

## ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ သားနှင့်သမီးများကြား တန်းတူ ဆက်ဆံခဲ့ပုံ။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် သားနှင့်သမီးနှစ်ဦးစလုံးကို တန်းတူ ချစ်ခင်နှစ်သက်တော်မူပေသည်။ ထိုသို့ချစ်ခင်နှစ်သက်ရာတွင် သား၊ သမီးဟူ၍ ခွဲခြားကာ သားဖြစ်သူကို သမီးထက်ဦးစားပေးခြင်းမျိုးမရှိခဲ့ပေ။ သို့ဖြစ်ပေရာ သားသမီးများကြားတွင် ခွဲခြားဆက်ဆံခြင်းသည် အမိုက်ခေတ်၏ စလေ့ထုံးတမ်းများအနက်မှ ဖြစ်သည်။ ထို့ကြောင့် အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်သာသိတော်မူသော အမြော်အမြင်အရ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)တွင် သမီးများသာ သက်ရှိကျန်ရစ်ခဲ့သည်။ ထို့ပြင် အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်သည် သမီးမိန်းကလေးချီးမြှင့်ခြင်းခံရသူကို သားချီးမြှင့်ခြင်းခံရသူထက် အာယသ်တော်တွင် ဦးစွာဖော်ပြထားပေသည်။ "မိုးကောင်းကင်များကို စိုးမိုးအုပ်ချုပ်မှုအာဏာသည်လည်းကောင်း၊ ကမ္ဘာမြေကို စိုးမိုးအုပ်ချုပ်မှုအာ ဏာသည်လည်းကောင်း အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်၌သာ ရှိ၏။ ထိုအရှင်မြတ်သည် မိမိအလိုရှိတော်မူသောအရာကို ဖန်ဆင်းတော်မူ၏။ ထိုအရှင်မြတ်သည် မိမိအလိုရှိမူသောသူအား (သမီး) မိန်းကလေးများကို ချီးမြှင့်တော်မူ၍ မိမိအလိုရှိတော်မူသောသူအား (သား) ယောကျ်ားကလေးများကို ချီးမြှင့်တော်မူ၏။" (၄၂-၄၉)

## မိမိသားသမီးအတွက် ကောင်းမြတ်သည့် မိခင်မွန်ရွေးချယ်ခြင်း။

အစ္စလာမ်သာသနာတော်သည် ပထမဆုံးအနေဖြင့် မွန်မြတ်သည့် ဇနီးသည်ကို ရွေးချယ်ရန် လမ်းညွှန်ထားပေသည်။ ထိုသို့ ရွေးချယ်ရာ၌ အဓိက စံနှုန်း(၄)ခုကို သတ်မှတ်ထားပေသည်။ ၎င်းတို့မှာ လှပမှု၊ ဥစ္စာပစ္စည်း၊ ဆွေမျိုး၊ သာသနာကိုင်းရှိုင်းခြင်းတို့ဖြစ်သည်။ ထို့နောက် အနာဂတ် အိမ်ထောင်ရေးအတွက်ရွေးချယ်အသင့်ဆုံး အချက်ကိုလည်း ဖော်ပြထားပေသည်။ သို့ဖြစ်ပေရာ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ဤသို့ အမိန့်ရှိသည်။ “ အမျိုးသမီးကို ဥစ္စာပစ္စည်း၊ ဆွေမျိုးဂုဏ်၊ လှပမှု၊ သာသနာရှိမှုကြောင့် နေကာဟ်ပြုကြသည်။ သို့ဖြစ်ပေရာ ဧကန်စင်စစ် သာသနာရှိသော အမျိုးသမီးကို ရွေးချယ်ပါလေ။” (ဗိုခါရီကျမ်း– ဟဒီးစ်နံပါတ် ၅၀၉၀)

## သားသမီးအတွက် လှပသော နာမည်များ ရွေးချယ်ပေးခြင်း။

အစ္စလာမ်သာသနာတော်က သားသမီးအတွက် လှပသည့် နာမည်များကို ရွေးချယ်ထားရှိရန်လည်း လမ်းညွှန်ထားပေသည်။ နာမည်ဆိုးများနှင့် အဆိုးဘက်သို့ ရည်ညွှန်းသည့် နာမည်များ ထားရှိခြင်းမှ တားမြစ်ထားပေသည်။ ဟဒီးစ်တော်တွင် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ဤသို့ အမိန့်ရှိတော်မူလေသည်။ “ကေယာမသ်နေ့တွင် ဖခင်၏နာမည်

များနှင့်တကွ အသင်တို့နာမည်များကို ခေါ်ဆိုခြင်းခံရပေမည်။ ထို့ကြောင့် အသင်တို့သည် နာမည်ထားရာ၌ လှပသည့်နာမည်များကို ထားရှိပါလေ။” (စုနနိအဗီဒါဝူးဒ်– ဟဒီးစ်နံပါတ် ၄၉၄၈)

## ကလေးသူငယ်များနှင့်ပတ်သက်၍ အကြင်နာတရားထားရှိခြင်း။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ကလေးသူငယ်များကို အကြင်နာတရားထားရှိရန် လမ်းညွှန်ထားသကဲ့သို့ မိမိကိုယ်တိုင်လည်း အကြင်နာတရားထားရှိခဲ့သည်။ ထိုသို့အကြင်အနာတရားထားရှိခဲ့ပုံကို ဟဇရသ်အဗူဟုရိုင်ရဟ်က ဟဒီးစ်တော်တွင် အောက်ပါအတိုင်း ဆင့်ပြန်ခဲ့ပေသည်။ “ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ဟဇရသ်ဟစံကို နမ်းနေစဉ် ကိုယ်တော်သခင်ထံပါး၌ ဟဇရသ်အကဲရအ်(ﷺ)ကလည်း ရှိနေပေသည်။ သခင်ကြီးသည် ကိုယ်တော်မြတ် ထိုသို့ နမ်းနေသည်ကို တွေ့ရှိသောအခါ “ကျွန်ုပ်၌သား(၁၀)ယောက်ရှိပေသည်။ သို့သော် သူတို့အနက်မှ ကျွန်ုပ် တစ်ဦးတစ်ယောက်ကိုမျှ မနမ်းဖူးပေ” ဟု ဆိုသည်။ ထိုအခါကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က “အကြင်နာတရားမရှိသူသည် ကြင်နာခြင်းခံရမည်လည်းမဟုတ်” ဟူ၍ မိန့်ချေခဲ့သည်။ မွတ်စ်လင်မ်ကျမ်း၌လည်း ဟဒီးစ်တော်ကို ဆင့်ပြန်သူမှာ ဤသို့ ဆင့်ပြန်လေသည်။ “ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ဟဇရသ်ဇိုင်နဗ်၏ သမီးဖြစ်သူ ဟဇရသ်အုမာမဟ်သခင်မလေးကို ပခုံးပေါ်တွင်ထမ်း၍ နမားဇ်ဝတ်ပြုခဲ့သည်ကို ကျွန်ုပ်တွေ့ရှိခဲ့သည်။ ကိုယ်တော်မြတ်သည် ထိုကလေးလေးကို ရုကူသွားသည့်အခါတွင် ခဏ ချ

ထား၍ စဂျ်ဒဟ်မှ ပြန်ထသည့်အခါတွင် ပခုံးပေါ်သို့ ပြန်ချီလိုက်သည်။”
(မွတ်စ်လင်မ်ကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၁၂၁၃) တမန်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ဤ
နမားဇ်သည် နဖိလ်နမားဇ်မဟုတ်ပေ။ သို့သာမက အလ္လာဟ်မဟ် အိဗ္ဗ
နုအဗ်စ်ဒွန္နယာသခင်ကြီး၏ဖော်ပြချက်အရ ထိုနမားဇ်သည် အဆွရ်
နမားဇ်ဖြစ်ပေသည်။ ဤအကြောင်းအရာမှ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည်
ကလေးသူငယ်များကို မည်သို့မည်ပုံ ကြင်နာခဲ့ပုံနှင့် ယင်းတို့၏ နှလုံး
သားများကို နွေးထွေးမှု ပေးခဲ့ပုံအား သိရှိရပေသည်။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ကလေးသူငယ်များကို ဘေးဒုက္ခ
အန္တရာယ်များက ကင်းလွတ်ရန် သအောင်ဝုဇ်ပြုပေးခြင်းသည်လည်း
ကိုယ်တော်သခင်၏ ယင်းတို့အပေါ်ထားရှိသော အကြင်နာတရားများ
အနက်မှ တစ်ခုပင်ဖြစ်သည်။ “ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ဟဇရသ်ဟစံ
နှင့် ဟုစိုင်းန်(ﷺ)ကိုသအောင်ဝုဇ်ပြုပေးသည်။ ထို့နောက် ဤသို့အမိန့်ရှိ
သည်မှာ “အသင်တို့ရဲ့ ဖခင်ကြီး ဟဇရသ်အီဗရာဟီးမ်သည်လည်း မိမိ၏
သားတော်နှစ်ပါးဖြစ်သည့် ဟဇရသ် အစ္စမာအီးလ်နှင့် ဟဇရသ်ယအ်
ကူးဗ်(ﷺ)ကို **“أَعُوْذُ بِكَلِمَاتِ اللهِ التَّامَّةِ مِنْ كُلِّ شَيْطَانٍ وَهَامَّةٍ، وَمِنْ كُلِّ عَيْنٍ لَامَّةٍ.”**
ဆိုသည့် ဒိုအာဖြင့် သအောင်ဝုဇ်ပြုခဲ့သည်ဟု မိန့်ချွေခဲ့သည်။ (ဗိုခါရီ
ကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၃၃၇၁)

## သားသမီးများကြားမျှတစွာ ဆက်ဆံခြင်း။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် သားသမီးများကြားတွင် မျှတစွာ ဆက်ဆံရန် လမ်းညွှန်ထားတော်မူလေသည်။ ထို့နောက် ဤသို့အမိန့်ရှိသည်။ “အသင်တို့သည် ပေးကမ်းရာ၌ သားသမီးများကြားတွင် မျှတစွာပြုကြပါ။” (ဗိုခါရီကျမ်း) ထို့ပြင် မျှတမှုမရှိသည့် ပေးကမ်းမှုမျိုးကို ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် အောက်ပါ ဟဒီးစ်တော်၌ ပယ်ဖျက်တော်မူခဲ့သည်ကိုလည်း တွေ့ရှိရပေမည်။ ဟဇရသ်နုအ်မားန် (ﷺ) သခင်က ဆင့်ပြန်ခဲ့သည်။ တစ်နေ့မှာ ကျွန်ုပ်၏ဖခင်က ကျွန်ုပ်ကို ခေါ်၍ ကိုယ်တော်သခင်ထံသို့သွားခဲ့သည်။ ပြီးနောက် ကျွန်ုပ်၏ဖခင်က ကိုယ်တော်မြတ်ကို ဤသို့ လျှောက်ထားခဲ့သည်။ "အိုး....... အလ္လာဟ်၏ ရစူလ်.......ကျွန်တော်ပိုင်သည့် ကျွန်တစ်ယောက်ကို ကိုယ်တော့်အား သက်သေထား၍ ကျွန်ုပ်၏ ဤသားလေးကို ပေးပါသည်။" ထိုအခါ ကိုယ်တော်မြတ် (ﷺ) ကမိန့်တော်မူသည်။ "အသင့်၏ ကလေးများအားလုံးကို အသင်ဤသို့ပေးပါသလား?" ထိုအခါ ဆွဟာဗဟ်ကြီးက "ကျွန်ုပ် မပေးပါ" ဟုဖြေကြားခဲ့သည်။ သို့ဖြစ်ပေရာ ကိုယ်တော်မြတ် (ﷺ) သခင်က မိန့်တော်မူသည်။ "အသင်တို့သည် အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်ကို အကြောက်တရား ရှိကြကုန်။ ထို့ပြင် မိမိတို့၏ သားသမီးများကြားမှာ တရားမျှတစွာ ဆက်ဆံကြပါလေ" ထိုအခါ ကျွန်တော်၏ ဖခင်သည် သူပြုခဲ့သော အလှူဒါန

ကို ပြန်လည်ရုတ်သိမ်းပြီး ပယ်ဖျက်ခဲ့လေသည်။ (မွတ်စ်လင်မ်ကျမ်း ဟဒီးစ်နံပါတ်-၁၆၂၃)

### ကလေးသူငယ်များကို ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က စနောက် ကျီဆယ်ခဲ့ပုံ။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ကလေးသူငယ်များကို စနောက်ကျီဆယ်၍ ယင်းတို့၏ သိနားလည်မည့် ပုံစံအတိုင်း ပြောဆိုဆက်ဆံလေသည်။ ဟဇရသ် အနက်စ်(ﷺ)က ထိုအကြောင်းအရာနှင့်ပတ်သက်၍ ဤသို့ ဆင့်ပြန်လေသည်။ "ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ကိုယ်တော်တို့ကို နွေးနွေးထွေးထွေး ဆက်ဆံလေသည်။ ထို့ပြင် ကျွန်တော်တို့အနက်မှ ညီငယ်လေးတစ်ဦးကို ဤသို့ ပြောလေသည်။ "ဟေ့...အဗူအိုမိုင်း၊ရ်။ အသင့်ငှက်ကလေး ဘယ်လိုလဲ"ဟု ကျီစယ်တော်မူခဲ့သည်။ (ဗိုခါရီကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၆၁၂၉)

### သမီးမိန်းကလေးများနှင့် ပတ်သက်၍ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ လေးနက် စွာမိန့်ခွေချက်။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် သမီးများအား ပြုစုပျိုးထောင်ခြင်းတာဝန်ကို သူမတို့အားနေကာဟ်ပြုပေးသည်ထိ လုပ်ဆောင်ရန် အလေးအနက် မိန့်ခွေထားတော်မူလေသည်။ ထို့နောက် ဤသို့ဆောင်ရွက်သူကိုလည်း ဂျန္နသ်ရရှိမည့် ကတိတော်ပြုထားပေသည်။ "အကြင်မည်သူမဆို သမီးသုံးယောက်ကိုတာဝန်ယူ၍ သနားကြင်နာစွာ ဆက်ဆံ

ပါမူ ထိုသူသည် မုချဂျန္နသ်ကိုရရှိမည်ဖြစ်သည်။” (ကိသာဘွလ်အိ ယားလ်) ထို့နောက် ဖခင်များကိုလည်း မိမိတို့သမီးများကို နေကာဟ်ပြု ရာ၌ အဓိကစံထားရွေးချယ်ရမည့် အချက်အား အောက်ပါဟဒီးစ်တော် တွင် ဖော်ပြထားပေသည်။ “အသင်တို့ထံသို့ ကိုယ်ကျင့်စာရိတ္တကောင်း မွန်၍ သာသနာကိုင်းရှိုင်းသူသည် နေကာဟ်လာရောက်ကမ်းလှမ်းပါမူ လက်ခံကြကာ နေကာဟ်ပြုပေးကြလေကုန်။ သို့မဟုတ်ပါက မြေပထဝီ ဝယ် အဖျက်အမှောက် ကိစ္စရပ်များ များစွာဖြစ်ပွားပေလိမ့်မည်။” (အဗ္ဗ နုမာဂျဟ်– ဟဒီးစ်နံပါတ် ၁၉၆၇) ဖော်ပြပါ ဟဒီးစ်တော်တွင် ကိုယ်တော် မြတ်(ﷺ)သည် နေကာဟ်အတွက် အဓိကစံထားရမည့်အချက်ကို ကိုယ်ကျင့်စာရိတ္တနှင့် သာသနာကိုင်းရှိုင်းမှု အဖြစ်သတ်မှတ်တော်မူထား ပေသည်။

## ကိုယ်တော်မြတ်သည် မိမိသမီးတော်၏ အခက်အခဲကို ဖြေရှင်းပေးခဲ့ပုံ။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် မိမိသမီးဖြစ်သူကို နေကာဟ်ပြုပေး ပြီးချိန်၌လည်း သူမထံသို့ သွားရောက်၍ အခြေအနေများကို မေးမြန်း လေ့ရှိပေသည်။ ထိုနောက် သမီးတော်၏ အိမ်ထောင်ရေး အခက်အခဲ များကိုပါ ဝိုင်းဝန်းကူညီဖြေရှင်းပေးလေ့ရှိပေသည်။ ဟဒီးစ်တော်တစ်ရပ် တွင် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ဟဇရသ်ဖာသွေမဟ်(ﷺ)သခင်မ အိမ် သို့ ကြွမြန်းခဲ့သည်။ အိမ်၌ ဟဇရသ်အလီ(ﷺ)ကို မတွေ့ရှိပေ။ ထို့အခါ “အသင်မရဲ့ အကို ဘယ်မှာလဲ” ဟုမေးမြန်းရာ သခင်မကြီးက ဤသို့

ဖြေကြားခဲ့သည်။ "ကျွန်ုပ်မနှင့် သူကြားတွင် အနည်းငယ် မသင့်မြတ်မှု ဖြစ်ခဲ့ပါသည်။ ထို့ကြောင့် သူ စိတ်ဆိုး၍ အိမ်မှာ အနားမယူဘဲထွက်သွား ပါသည်။" ထိုအခါကိုတော်မြတ်က လူတစ်ယောက်ကို လွှတ်၍ ဟဇရသ် အလီ(ﷵ)သခင်ကို ရှာခိုင်းခဲ့ရာ ထိုပုဂ္ဂိုလ်က အလီ(ﷵ)သခင်သည် ဗလီ ထဲတွင် အနားယူအိပ်စက်နေကြောင်း ပြန်လည်အကြောင်းကြားခဲ့ သည်။ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် အလီ(ﷵ)သခင်ထံသို့ သွားရောက်ခဲ့ သည်။ ထိုချိန်တွင် သခင်ကြီး၏ခြုံထည်စမှာ ကိုယ်မှအနည်းငယ် အောက်ကျ၍ ခန္ဓာမှာ မြေကြီးအနည်းငယ်လူးပေနေသည်။ ထိုမြေကြီး များကို ပွတ်သပ်ပေး၍ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် "အိုး အဗူသူရားဗ် ထပါလေ" ဟု မိန့်ခွန်းတော်မှုခဲ့လေသည်။ (ဗိုခါရီကျမ်း– ဟဒီးစ်နံပါတ် ၄၄၁) ဖော်ပြပါ ဟဒီးစ်တော်တွင် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် သမီးဖြစ် သူကို အိမ်ထောင်ပြုပြီးပေးချိန်၌ပါ ဂရုစိုက်အလေးထား၍ ပြုစုပျိုး ထောင်ပေးခဲ့သည်။ ထို့ပြင် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် သွလာက်ပေးခံ ရ၍ မိဘအိမ်သို့ပြန်လည် ရောက်ရှိလာသော သမီးများနှင့်ပတ်သက်၍ လည်း ဤသို့ မှာတမ်းတော်မှုထားလေသည်။ ကိုယ်တော် မြတ်(ﷺ) သည် ဟဇရသ်စုရာကဟ်(ﷵ)ကို "ငါကိုယ်တော်သည် အသင့်အား အ ကောင်းမွန်ဆုံးသော ဆွဒကဟ်လှူဒါန်းမှုကို မပြောပြရပေဘူး လား"ဟု အမိန့်ရှိရာ သခင်ကြီးက "မိန့်ကြားတော်မူပါ ကိုယ်တော်" ဟု ဖြေကြား ခဲ့သည်။ ထိုအခါ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ဤသို့ အမိန့်ရှိသည်။ "အ သင့်မှတစ်ပါး ရှာဖွေကျွေးမွေးပေးမည့်သူမရှိ၍ အသင့်ထံသို့ ပြန်လည်

ရောက်ရှိလာသော သမီးအား တာဝန်ယူပေးကမ်းခြင်းဖြစ်သည်။”
(အဒဘွလ်မုဖ်ရဒ်ကျမ်း)

**သားသမီးများကို ကောင်းမွန်စွာဆက်ဆံ၍ ပြုစုပျိုးထောင်ခြင်းဖြင့်......**

**ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ လမ်းစဉ်ကို ဖဝါးခြေထပ် လိုက်ခြင်းကြောင့် ကြီးမားသော အကျိုးစဝါးမ်ရရှိသည်။**

**တည်ငြိမ်အေးချမ်းသော ပတ်ဝန်းကျင်တစ်ခု တည်ဆောက်နိုင်သည်။**

**မွတ်စ်လင်မ်၏ အအ်မလ်သည် ယင်းသူသေဆုံးပြီးနောက်တွင်လည်း မွန်မြတ်သော သားသမီးများကြောင့် ကျန်ရှိနေပေမည်။**

**မွန်မြတ်သော သားသမီးများကြောင့် ဤအွမ္မသ်၏ ဂုဏ်ရောင် ထွန်းတောက်ပါသည်။**



**• ကုရ်အာန်နှင့် စွန္နသ်တော်တွင်လာရှိသော မိဘမဲ့ကလေးတို့၏ အခွင့်အ ရေးများဖြင့် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သခင် ၏မိဘမဲ့က လေးများကို ဆက်ဆံခဲ့ပုံ။**

အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်၏ သက်မှတ်ချက်အရ လူ့ပတ်ဝန်းကျင်တွင် ဖခင်သော်လည်းကောင်း၊ မိခင်ဖခင်နှစ်ဦးစလုံးသော်လည်းကောင်း ဆုံးရှုံးထားရသည့် မိဘမဲ့ ကလေးများ ရှင်သန်နေထိုင်ကြသည်။ ထို့ကြောင့် အစ္စလာမ်သာသနာတော်သည် မိဘမဲ့ကလေးများနှင့်ပတ်သက်၍ ဂရုပြုအလေးထားကာ ကုရ်အာန်ကျမ်းတော်မြတ်၌ အာယသ်တော်ပေါင်း(၂၃)အာယသ် ဖော်ပြထားပေသည်။ ထိုအာယသ်တော်များ ကို ခြုံငုံသုံးသပ်ကြည့်ပါက ယင်းကလေးသူငယ်များနှင့်ပတ်သက်၍ လမ်းညွှန်ချက် ငါးချက်ကို တွေ့ရှိရပေမည်။ ၎င်းတို့မှာ

**❶ ထိုကလေးသူငယ်များကို ဒုက္ခဖြစ်စေမည့်အရာများအား ဖယ်ရှားပေးခြင်း၊**

**❷ ယင်းတို့၏ အသက်အိုးအိမ်စည်းစိမ်းအတွက် အကျိုးဖြစ်စေမည့် ကိစ္စရပ်များကို လုပ်ဆောင်ပေးခြင်း၊**

**❸ နေကာဟ်ပြု ထိမ်းမြားပေးခြင်း၊**

**❹ ထိုကလေးသူငယ်များကို ကောင်းမွန်စွာ ဆက်ဆံသမှုပြုရန် တိုက်တွန်းထားခြင်း၊**

**❺ ယင်းတို့၏ စိတ်နေသဘောထားများကို ထောက်ရှုပေးခြင်းတို့ ဖြစ်သည်။**

## မိဘမဲ့ကလေးများနှင့် ရောနှောစွာ နေထိုင်ခြင်း။

အစ္စလာမ်သာသနာက မိဘမဲ့ကလေးများနှင့် မိသားစုအလား ရောနှောနေထိုင်ရန် တိုက်တွန်းထားပေသည်။ အုပ်ထိန်းသူသည် မိဘမဲ့ကလေးနှင့် စားသောက်ရာတွင် အတူစားသောက်ရန် လမ်းညွှန်ထားပေသည်။ သို့မဟုတ်ပါက ထိုကလေးများအတွက် သီးသန့်ချက်ပြုပေးပါမူ ယင်းတို့၏ အစားအသောက်များသည် လိုအပ်သည်ထက်ပိုလျှံကာ ပျက်စီးမှုများ ဖြစ်ပေမည်။ ထို့ကြောင့် အစ္စလာမ်သာသနာတော်က ယင်းမိဘမဲ့ကလေးများကို အုပ်ထိန်းပေးသူအား မိမိချက်ပြုသည့် ဟင်းလျာ၌သာ ထိုကလေးတို့၏ အစားအသောက်များကိုပါ ထည့်ချက်ရန်နှင့် ယင်းတို့ကို မိသားဝင်တစ်ဦးအဖြစ်ဆက်ဆံရန်တိုက်တွန်းထားပေသည်။ ထိုအကြောင်းအရာနှင့်ပတ်သက်၍ အာယသ်တော်တွင် ဤသို့ဖော်ပြထားပေသည်။ "ထို့ပြင်တဝ (အို- နဗီတမန်တော်) ယင်းသူတို့သည် အသင့်ကို အဖမဲ့ကလေးသူငယ်များနှင့် ပတ်သက်၍လည်းကောင်း (လာ

ရောက်) မေးမြန်းကြ၏။ အသင်သည် ယင်းသူတို့ကို (ဤသို့) ဖြေကြား ပါလေ။ ထိုဖမဲ့ကလေးသူငယ်တို့ (၏အခြေအနေ)ကို ကောင်းမွန်မှန် ကန်အောင် ပြုပြင်ပေးခြင်းသည်သာလျှင် အကောင်းဆုံး အမြင့်မြတ်ဆုံး ပင် ဖြစ်သည်။ အကယ်၍သာ အသင်တို့သည် ယင်းသူငယ်တို့နှင့် ရော နှော ပေါင်းစပ်ကြပါလျှင် (စိုးရိမ်စရာမရှိ) ထိုဖမဲ့ကလေးသူငယ်တို့သည် အသင်တို့၏ ညီနောင်များပင် ဖြစ်ကြကုန်၏။ စင်စစ်သော်ကား အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်သည် ဖတဆိုး၏ ပျက်စီးရာပျက်စီးကြောင်းကို ကြံ စည်သောသူများနှင့် ကောင်းမွန်အောင်ပြုပြင်ပေးသောသူများကို ခွဲခြား ၍ သိရှိတော်မူသည်။ ထိုမှတစ်ပါး အကယ်၍သာ အလ္လာဟ်အရှင်မြတ် သည် အလိုရှိတော်မူခဲ့ပါလျှင် အသင်တို့ကို (မိဘမဲ့ကလေးသူငယ် များ နှင့်ပတ်သက်၍ ခဲယဉ်းသော စည်းမျဉ်းဥပဒေသတ်မှတ်တော်မူပြီး လျှင်) မုချ ဒုက္ခရောက်စေတော်မူပြီးဖြစ်ချေပြီ။ မုချ အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်သည် တန်ခိုးအာနုဘော်ဖြင့် လွှမ်းမိုးတော်မူသောအရှင်၊ အကျိုးအကြောင်း ဆင်ခြင်တုံတရားနှင့် ပြည့်စုံတော်မူသောအရှင် ဖြစ်တော်မူသ တည်း။” (၂-၂၂၀)

## မိဘမဲ့ကလေးများ၏ ဥစ္စာပစ္စည်းများကို ထိန်းသိမ်းပေးခြင်း။

ထို့နောက် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် မိဘမဲ့ကလေးသူငယ်များ ၏ ပစ္စည်းဥစ္စာများကို ထိန်းသိမ်းပေးရန် လမ်းညွှန်ထားသကဲ့သို့ ယင်း ပစ္စည်းများကို မကောင်းသော ရည်ရွယ်ချက်ဖြင့် ချည်းကပ်ခြင်း၊ မ

ကောင်းပြုခြင်းများကို ကြီးလေးသော ကဗီရာဟ်ဂွန္နဟ်များအနက်မှ သတ်မှတ်ထားပေသည်။ ထို့ပြင် ယင်းသို့ ကျူးလွန်ခြင်းအပေါ်၌ ကြီးလေးသော အပြစ်ဒဏ်ရှိကြောင်းကိုလည်း အောက်ပါအာယသ်တွင် ဖော်ပြတော်မူထားပေသည်။ "မုချကေန် အကြင်သူများသည် ဖမဲ့ကလေးများ၏ ဥစ္စာပစ္စည်းများကို မတရားသဖြင့် စားသုံးကြ၏။ မုချကေန် ထိုသူများသည် မိမိတို့ ဝမ်းတွင်းသို့ မီးကျီးခဲကိုသာလျှင် (ထည့်သွင်း) စားသုံးကြ၏။ ၎င်းပြင် ထိုသူများသည် မကြာမြင့်မီအတွင်း အလျှံပြောင်ပြောင် တောက်လောင်လျက်ရှိသော ငရဲသို့ သက်ဆင်းဝင်ရောက် လာကြရပေမည်။" (၄-၁၀)

ထို့နောက် အစ္စလာမ်သာသနာတော်သည် မိဘမဲ့ကလေးများ၏ ဥစ္စာပစ္စည်းများကို ထိန်းသိမ်းရန် လမ်းညွှန်ထားသည်သာမက ယင်းပစ္စည်းများကို တိုးပွားအောင်ပြုရန်လည်း လမ်းညွှန်ထားပေသည်။ သို့မှသာ ထိုပစ္စည်းများသည် ယင်းကလေးများအတွက် သုံးစွဲ၍ မကုန်သွားရန်ဖြစ်သည်။ ထို့ကြောင့် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ဤသို့အမိန့်ရှိသည်။ "မိဘမဲ့ကလေး၏ ဥစ္စာပစ္စည်းများကို တာဝန်ယူဆောင်ရွက်သူသည် ယင်းပစ္စည်းများကို စီးပွားပြု၍ တိုးပွားအောင်ပြုပေးပါလေ။ ထို့နောက် ယင်းပစ္စည်းများကို စီးပွားမပြုဘဲ မထားလေနှင့်။ သို့မှသာ ထိုကလေးအများအတွက် သုံးစွဲ၍ မကုန်ဆုံးရန်ဖြစ်သည်။" (သိရ်မီဇီကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၆၄၁)

## မိဘမဲ့ကလေးများကို ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) သနားကြင်နာခဲ့ပုံ။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် မိဘမဲ့ကလေးများကို သနားကြင်နာစွာဆက်ဆံခြင်းအား နှလုံးသားခက်ထန်မာကျောခြင်းအတွက် ဆေးတစ်ခွက်အဖြစ်သတ်မှတ်ထားပေသည်။ ဟဇရသ်အဗူဟုရိုင်ရာဟ်(ﷺ) သခင် ဆင့်ပြန်သည့် ဟဒီးစ်တော်တစ်ရက်တွင် ဤသို့ဖော်ပြထားသည်။ "ပုဂ္ဂိုလ်တစ်ဦးသည် နှလုံးသားခက်ထန်မာကျောကြောင်း ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ထံသို့ လာရောက် လျှောက်ထားသောအခါ ကိုယ်တော်သခင်က ဤသို့အမိန့်ရှိသည်။ "မိဘမဲ့ကလေးရဲ့ ခေါင်းကို ကြင်နာစွာပွတ်သပ်ပေးပါ။ ထို့နောက် မရှိဆင်းရဲသားကို ကျွေးမွေးပါ။" အချုပ်ဆိုရသော် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် မိဘမဲ့ကလေးကို တာဝန်ယူပေးသူနှင့် ပတ်သက်၍ ကြီးမြတ်သော အဆင့်အတန်း ရရှိမည်ဖြစ်ကြောင်း အောက်ပါဟဒီးစ်တော်တွင် ဖော်ပြထားပေသည်။ "ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် လက်ညှိုးနှင့် လက်ခလယ်ကို ညွှန်ပြ၍ ငါကိုယ်တော်နှင့် မိဘမဲ့ကလေးများကို ထိန်းသိမ်းစောင့်ရှောက်သူသည် ဂျန္နသ်၌ ဤသို့ ရှိမည်။"ဟု မိန့်ကြားတော်မူခဲ့သည်။ (ဗိုခါရီကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၆၀၀၅) ဖော်ပြပါဟဒီးစ်တော်တွင် မိဘမဲ့ကလေးကို ထိန်းသိမ်းစောင့်ရှောက်ပေးသူသည် ဂျန္နသ်သုခဘုံ၌ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)နှင့် နီးစပ်သော အဆင့်အတန်းရရှိမည် ဖြစ်ကြောင်းဖော်ပြထားပေသည်။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် မိဘမဲ့ကလေးများနှင့် ပတ်သက်၍ အလွန်ပင် သနားကရုဏာသက်တော်မူ ပေသည်။ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ဘဝ၌လည်း ထိုသို့သော အကြောင်းအရာများ မြောက်မြားစွာ ဖြစ်ရှိခဲ့ကြောင်းကို တွေ့ရှိရပေမည်။ ထို့အကြောင်းအရာများအနက်မှ တစ်ခုမှာ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) ဟဇရသ်ဂျအ်ဖရ်၏ ကလေးများနှင့် ဆက်ဆံခဲ့ပုံပင်ဖြစ်သည်။ ဟဇရသ်အတ်စ်မာအ်(ﷺ)သခင်မက ဤသို့ ဆင့်ပြန်သည်။ "ဟဇရသ်ဂျအ်ဖရ်နှင့် သူ၏မိတ်ဆွေများ ရှဟီးဒ်ဖြစ် သောအခါ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ကျွန်မထံသို့ ကြွမြန်းလာခဲ့သည်။ ထိုအချိန်၌ ကျွန်မသည် သားရေအချပ်လေးဆယ်ကို အခြောက်ခံ၊ ဂျုံနယ်၊ ကလေးများကို ရေးချိုး ခေါင်းဆီထည့်၊ သန့်ရှင်းရေးများ ပြုပေးနေခဲ့သည်။ ထိုအခါကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က "ဂျအ်ဖရ်၏ ကလေးများကို ကျွန်ုပ်ဆီခေါ်ခဲ့ပါ"ဟု မိန့်ချေရာ ကျွန်မသည် ယင်းက လေးများကို ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ထံသို့ ခေါ်ဆောင်သွားခဲ့သည်။ ကိုယ်တော်မြတ်သည် ကလေးများကို နမ်း၍ မျက်ဝန်းအစုံးမှ မျက်ရည်များ စီးကျလာပေသည်။ ထိုအခါ ကျွန်မ ဤသို့ လျှောက်ထားခဲ့သည်။ "ကျွန်မ၏ မိခင်နှင့် ဖခင်ကို စတေးပါသည်။ ကိုယ်တော် ဘာကြောင့် ငိုပါသနည်း။ ဟဇရသ်ဂျအ်ဖရ်နှင့် သူ၏ မိတ်ဆွေများအကြောင်း ကိုယ်တော် ထံသို့ သတင်းရခဲ့ပါသလား။" ထိုအခါကို ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က "ဟုတ်ပါသည်။ ယနေ့မှာပင် ဂျအ်ဖရ်နှင့် သူ၏ မိတ်ဆွေများ ရှဟီးဒ်ဖြစ် ခဲ့သည်။"ဟု မိန့်ချေခဲ့သည်။ သို့ဖြစ်ပေရာ ကျွန်မလည်း ထ၍ အော်မိလေ သည်။ ထို့ကြောင့် အမျိုးသမီး

များ ကျွန်မထံသို့ စုရုံးရောက် ရှိလာပေသည်။ ထိုအခါကိုယ်တော်မြတ် (ﷺ)သည် အပြင်ထွက်လာ၍ ဤသို့အမိန့်ရှိသည်မှာ အသင်တို့သည် ဂျအ်ဖရ်၏ အိမ်သူအိမ်သားများ အတွက် အစားအသောက်စီစဉ်ပေးရန် မမေ့လျော့ကြလေနှင့်။ ထိုသူတို့သည် မိမိနောင်တော်ကိစ္စဖြင့် အလုပ်များနေပေသည်။” (မွတ်စ်နဒ်အဟ်မဒ်ကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၂၇၆၂၆) ဖော်ပြပါ ဟဒီးစ်တော်တွင် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် မိဘမဲ့ကလေး များကို သနားကြင်နာစွာဖြင့် ယင်းတို့ဘက်မှ ရပ်တည်ပေးခဲ့ကြောင်း သိရှိရသည်။

## ဆွေမျိုးထက်ပင် မိဘမဲ့ကလေးများကို ကိုယ်တော်မြတ်၏ ဦးစားပေးခဲ့ပုံ။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် မိဘမဲ့ကလေးများကို မိမိဆွေမျိုးထက်ဦးစားပေးခဲ့သည်။ သို့သာမက မိမိ၏ချစ်လှစွာသောသမီးတော်ထက်ပင် ဦးစားပေးခဲ့သည်။ ဟဒီးစ်တော်တစ်ရပ်တွင် ဤသို့ ဖော်ပြထားသည်။ ဟဇရသ်ဇုဗိုင်းရ်(ؓ)၏ သမီးတော်နှစ်ပါးဖြစ်သည့် ဒုဗာအဟ်နှင့် အွမ္မေ့ဟကမ်တို့သည် တစ်ဦးထံမှတစ်ဦး ဤသို့ဆင့်ပြန်သည်။ “ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် သုံ့ပန်းများ ရရှိခဲ့သည်။ ထိုအခါ ကျွန်မတို့မောင်နှမနှင့် ဟဇရသ်ဖာသွေမဟ်(ؓ)တို့သည် ကျွန်မတို့ကြုံ တွေ့နေရသည့် အခက်အခဲနှင့် ပတ်သက်၍ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ထံပါးသို့ သွားရောက်လျှောက်ထားပေသည်။ ထို့နောက် ကျွန်မတို့အတွက် သုံ့ပန်းအချို့ပေး

ရန် တောင်းခံခဲ့ပေသည်။ သို့ဖြစ်ပေရာ ကိုယ်တော်မြတ်က 'အသင်မတို့ ထက် ဗဒ်ရ်ရဲ့မိဘမဲ့ကလေးများက ဦးသွားခဲ့ပြီ'ဟု မိန့်ချွေခဲ့သည်။ (အဗူ ဒါဝူးဒ်ကျမ်း– ဟဒီးစ်နံပါတ် ၂၉၈၇)

ဖော်ပြပါ ဟဒီးစ်တော်တွင် လာရောက်လျှောက်ထားခဲ့ကြသည့် အမျိုးသမီးများမှာ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ သမီးတော်နှင့် အမတော်များ ဖြစ်သည်။ သို့သော် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် မိဘမဲ့ကလေးများကိုသာ ဦးစားပေးခဲ့သည်။ အချုပ်ဆိုရသော်

### ➯ မိဘမဲ့ကလေးများကို ကောင်းစွာဆက်ဆံခြင်းဖြင့်.......

**❶ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ လမ်းစဉ်ကို ဖဝါးခြေထပ် လိုက်ခြင်း။**

**❷ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)နှင့် မိဘမဲ့ဖြစ်ခဲ့ခြင်းတွင် တူဆင်သော ကလေးများကို ဂုဏ်ပေး၍ ကောင်းစွာဆက်ဆံခြင်းသည်လည်း ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ကို ချစ်နှစ်သက်ခြင်း၏ လက္ခဏာပင် ဖြစ်သည်။**

**❸ မိဘမဲ့ကလေးများကို ကောင်းစွာဆက်ဆံခြင်းဖြင့် အလ္လာဟ်အရှင့် ဘက်တော်မှ ဂျန္နသ်တွင် ကိုယ်တော်မြတ်နှင့် နီးကပ်သည့် အဆင့်အတန်းအား ချီးမြှင့်တော်မူထားခြင်း။**

**❹ မိဘမဲ့ ကလေးများကို တာဝန်ယူ ပြုစုပျိုးထောင်ပေးခြင်းသည် အစ္စလာမ်သာသနာတော်၌ မှန်မြတ်သည့် ကိုယ်ကျင့်တရားများ အနက်မှ ကောင်းမွန်လှပသည့် ကိုယ်ကျင့်တရားကို ဆင်မြန်းသူ ဖြစ်ခြင်း...... စသည်တို့ဖြစ်သည်။**




## • ဆွေမျိုးသားချင်းများကို ကုရ်အာန်နှင့် စုန္နသ်တော်တွင် လာရှိသော ဆွေမျိုးသားချင်းတို့ အခွင့်အရေးများနှင့်အညီ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) ဆက်ဆံခဲ့ပုံ။

ဆွေမျိုးဆက်ခြင်းဆိုသည်မှာ "လူသားသည် မိမိနှင့် အမျိုးတော်စပ်သူများအတွက် ကောင်းမှုကောင်းရာ ပြုပေးခြင်း" ဟူသ၍ ကိုခေါ်ဆိုပေသည်။ ဆွေမျိုးဆက်ခြင်းသည် ဥစ္စာပစ္စည်းအရသော်လည်းကောင်း၊ ဂုဏ်အရသော်လည်းကောင်း၊ လိုအပ်ချက်များ ဖြည့်ဆည်းပေးခြင်းအရသော်လည်းကောင်း၊ တွေ့ဆုံခြင်း၊ စလာမ်မေတ္တာပို့သခြင်း၊ စာရေး၍ဆက်သွယ်ခြင်း၊ ဖုန်းဖြင့် ဆက်သွယ်ခြင်း၊ ဝတ်ကြီးဝတ်ငယ်ပြုခြင်း အစရှိသဖြင့် ဆွေမျိုးဆက်သူများကြား အခြေအနေအလိုက် ကွဲပြားနိုင်သည်။ အချုပ်ဆိုရသော် ဆွေမျိုးဆက်ခြင်းဆိုသည်မှာ မိမိနှင့် တော်စပ်သူများကို အကောင်းပြုခြင်း၊ သနားကြင်နာခြင်း၊ ထိုသူတို့၏ အခြေအနေများကို ဂရုပြုအလေးထားခြင်းပင် ဖြစ်သည်။ ဤသည်နှင့် ဆန့်ကျင်ဘက်ပြုခြင်းသည် ဆွေမျိုးဖြတ်ခြင်း ဖြစ်သည်။ ဆွေမျိုးဆက်ခြင်း၏ အနိမ့်ဆုံးအဆင့်မှာ စလာမ်မေတ္တာပို့သခြင်းပင် ဖြစ်သည်။

"စလာမ်ပေး၍ဖြစ်စေ အသင်တို့သည် ဆွေမျိုးဆက်ခြင်းများကို ပြုကြလေကုန်" (ဖသ်ဟွလ်ဗာရီကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၂၆၃၉) ဟူ၍ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ မိန့်ခွန်းချက် လာရှိထားပေသည်။

ဤပုံစံဖြင့် အစ္စလာမ်သာသနာတော်သည် ချစ်ခင်ကြင်နာခြင်း ရပ်ဝန်းကို မိသားစုအတွင်း၌သာ ကန့်သတ်ထားခြင်းမဟုတ်ဘဲ ဆွေမျိုး များကြားတွင်ပင် ဤချစ်ခင်ကြင်နာခြင်းကို ပြန့်ပွားစေသည်။ သို့မှသာ ထိုချစ်ခင်ကြင်နာမှုများသည် အစ္စလာမ့် ပတ်ဝန်းကျင်အတွင်း ကွန့်မြူး လာမည်ဖြစ်သည်။ ထို့နောက် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ဟဒီးစ်တော် တစ်ရပ်တွင် ဤသို့အမိန့်ရှိသည်။ “အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်သည် အသင်တို့ ကို မိခင်များအားကောင်းမွန်စွာ ဆက်ဆံသမှုပြုရန် မှာတမ်းလေသည် ဟု သုံးကြိမ်တိုင်တိုင် မိန့်ချေပြီးနောက် အလ္လာဟ်အရှင်မြတ် အသင်တို့ ကို ဖခင်များနှင့် ဆွေမျိုးများအား ကောင်းမွန်စွာ ဆက်ဆံရန် မှာတမ်း လေသည်။” (အဒဗွလ်မုဖ်ရဒ်ကျမ်း– ဟဒီးစ်နံပါတ် ၆၀)

## ဆွေမျိုးများကို ကောင်းစွာဆက်ဆံခြင်း။

အစ္စလာမ်သာသနာတော်သည် ဆွေမျိုးသားချင်းများကို ကောင်းစွာဆက်ဆံရန် အမိန့်ပေးထားပေသည်။ ထို့နောက် ဆွေမျိုးများ ကို ချစ်ခင်ကြင်နာခြင်းဖြင့် အဆက်အသွယ်ထားရှိရန်နှင့် ၎င်းတို့ကို အ ဆက်အသွယ်ဖြတ်ခြင်းသည် ကြီးလေးသော အပြစ်ဖြစ်ကြောင်း ကုရ် အာန်ကျမ်းတော်မြတ်၏ များစွာသော နေရာတွင် ဖော်ပြထားပေသည်။ “ဧကန်မလွဲအလ္လာဟ်အရှင်မြတ်သည် မျှတရန်လည်းကောင်း၊ ကောင်း မွန်စွာကျင့်မှု ဆက်ဆံရန်လည်းကောင်း၊ ဆွေမျိုးနီးစပ်သူတို့ကို ပေး ကမ်းရန်လည်းကောင်း၊ အမိန့်ပေးတော်မူလေသည်။ ထိုမှတစ်ပါး

ထိုအရှင်မြတ်သည် ထင်ရှားစွာသော စက်ဆုပ်ရွံရှာခြင်းများမှလည်းကောင်း၊ မကောင်းမှုများမှလည်းကောင်း၊ မတရားမှုများမှလည်းကောင်း၊ မြစ်တားတော်မူလေသည်။ ထိုအရှင်မြတ်သည် အသင်တို့အား အသင်တို့ သတိရကြ အံ့သောငှာ သတိပေး နှိုးဆော်တော်မူပေသတည်း။" (၁၆-၉၀)

## ဆွေမျိုးဖြတ်ခြင်း၏ ကြီးလေးသော ပြစ်ဒဏ်။

ဟဒီးစ်တော်များတွင်လည်း ဆွေမျိုးဖြတ်ခြင်းနှင့်ပတ်သက်၍ ကြီးမားသော သတိပေးခြိမ်းခြောက်မှုများလာရှိပေသည်။ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ဟဒီးစ်တော်တစ်ရပ်တွင် ဤသို့ အမိန့်ရှိသည်။ "ဆွေမျိုးဖြတ်သူသည် ဂျန္နသ်သုခဘုံသို့ ဝင်ရောက်ရမည် မဟုတ်" (ဗိုခါရီကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၅၉၈၄) ထို့နောက် ဆွေမျိုးဖြတ်ခြင်း၏ ပြစ်ဒဏ်သည် လောကဒွိပင် အလျှင်အမြန် အရေးယူခံရနိုင်သည့် ပြစ်ဒဏ်ဖြစ်ကြောင်းကို ဤသို့ ဖော်ပြထားသည်။ "အာခေရသ်တွင် အပြစ်ပေးခံရခြင်းနှင့်တကွ လောကတွင်ပါ အရေးယူခံရမည့် အပြစ်များမှာ မတရားပြုခြင်းနှင့် ဆွေမျိုးဖြတ်ခြင်းအပြစ်မှလွဲ၍ အခြားအပြစ်မရှိပေ။" (သိမိဇီကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၂၅၁၁) ထို့ပြင် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ဆွေမျိုးဆက်နိုင်မည့် အကြောင်းခံဖြစ်သည့် မိမိအမျိုးများကို သိရှိထားရန်လည်း ဤသို့ လမ်းညွှန်ထားပေသည်။ "ဆွေမျိုးများကို အဆက်အသွယ်ပြုနိုင်ရန် ဆွေမျိုးဆက်ခြင်းအတတ်ကိုလည်း သင်ယူထားကြလေကုန်။ မုချဆွေမျိုး

ဆက်ခြင်းသည် မိသားစုတွင်း၌ ချစ်ခင်မှုတိုးပွားစေသကဲ့သို့ ရိဇ်ဇ်ရိက္ခာ၌ ပေါကြွယ်ဝစေ၍ အသက်လည်း ရှည်စေသည်။" (သိရ်မီဇီကျမ်း– ဟဒီးစ် နံပါတ် ၁၉၇၉)

ထို့နောက် သူဆက်မှကိုယ်ဆက်မည်ဟူသော အတွေးဖြင့် ဆွေမျိုးဆက်သူသည် စင်စစ်ဆွေမျိုးဆက်သူ မဟုတ်ကြောင်း ကိုယ်တော်မြတ်က ဤသို့အမိန့်ရှိတော်မူထားလေသည်။ "အပြန်အလှန်အနေဖြင့် ဆွေမျိုးဆက်သူသည် စင်စစ် ဆွေမျိုးဆက်သူ မဟုတ်ပေ။ ဧကန်စင်စစ် ဆွေမျိုးဆက်သူမှာ ဆွေမျိုးဖြတ်သူကိုလည်း အဆက်အသွယ်မဖြတ်ဘဲ နေသူဖြစ်သည်။" (ဗိုခါရီကျမ်း– ဟဒီးစ်နံပါတ် ၅၉၉၁)

အောက်ဖော်ပြပါအာယသ်တော် ကျရောက်သောအခါ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ရပ်တည်ချက်သည် ဆွေမျိုးဆက်ခြင်းနှင့် ယင်းတို့အပေါ် အကြင်နာတရားထားရှိခြင်းကို ညွှန်းဆိုနေပေသည်။ "၎င်းပြင် အသင်သည် မိမိနှင့်နီးစပ်သော ဆွေမျိုးသားချင်းကို သတိပေးနှိုးဆော်ပါလေ" (၂၆–၂၁၄) ဖော်ပြပါ အာယသ်တော်ကျရောလာသောအခါ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) ကိုရိုက်ရ်မျိုးနွယ်ဝင်များကို ဖိတ်ခေါ်ခဲ့လေသည်။ ထိုအခါ ၎င်းတို့ စုရုံးရောက်ရှိပြီးနောက်တွင် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က အားလုံးကိုသော်လည်းကောင်း၊ အချို့သောသူများကို နာမည်တပ်၍သော်လည်းကောင်း ဤသို့အမိန့်ရှိလေသည်။ အိုး..... ဗနီကအ်ဗ်၊ ဗနီမွတ်ရ်ရဟ်၊ ဗနီအဗ္ဗဒုရှမ်စ်၊ အဗ္ဗဒုအနာဖ်၊ ဗနီဟာရှင်မ်၊ ဗနီအဗ္ဗဒွလ်မွတ်သွလိဗ်။ အသင်တို့သည် မိမိကိုယ် မိမိ ဂျဟန္နမ်ငရဲမီးမှ ကယ်တင်ကြလေ

ကုန်။ အိုး.... ဖာသွေမဟ် အသင်မသည်လည်း မိမိကိုယ် မိမိ ဂျဟာန္နမ်ငရဲ မီးမှ ကယ်တင်လေကုန်။ ငါကိုယ်တော်မြတ်သည် အသင်တို့နှင့် ဆွေမျိုး ဖြစ်ခြင်းကို အခြေခံ၍ ဆွေမျိုးစပ်ခြင်းမှအပ အသင်တို့နှင့်ပတ်သက်၍ အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်ထံပါးတွင် တစ်စုံတစ်ရာမျှ ပြုလုပ်နိုင်စွမ်းမရှိပေ။ “မွတ်စ်လင်မ်ကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် (၅၀၁) ဖော်ပြပါ ဟဒီးစ်တော်တွင် ထိုသူတို့သည် သာသနာကို လက်မခံသ၍ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် တစ်စုံတစ်ရာ အကျိုးပြုနိုင်မည် မဟုတ်ကြောင်းကို ဖော်ပြထားသော် လည်း ကိုယ်တော်သခင်သည် ရှရီအသ်တရားတော်နှင့်အညီ ဆွေမျိုး ဆက်မည်ဟု မိန့်ခြွေခဲ့သည်။

## ဆွေမျိုးများနှင့်ပတ်သက်၍ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ကြင်နာမှုပုံရိပ်။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် မိမိ၏ နို့စို့ဖက်အစ်မတော်စပ်သူ ဟာ ဇရသ်ရှိမာအ်ကို ဆက်ဆံခဲ့ပုံတွင်လည်း ကိုယ်တော်သခင်၏ ဆွေမျိုး များကို ကြင်နာမှုပုံရိပ်များ တွေ့ရှိရပေသည်။ “သွာအိဖ်စစ်ပွဲအပြီးတွင် ဆွဟာဗဟ်ကြီးများက သခင်မကြီးနှင့် သခင်မကြီး၏ အမျိုးသားဖြစ်သူ ကို ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ထံပါးသို့ ခေါ်ဆောင်လာခဲ့လေသည်။ သို့ဖြစ်ပေ ရာ သခင်မကြီးသည် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ထံပါးသို့ ရောက်ရှိလာပြီး နောက် ဤသို့ အမိန့်ရှိလေသည်။ ‘ကျွန်မသည် ကိုယ်တော်သခင်၏ နို့စို့ ဖက်နှမတော် ဖြစ်ပါသည်ဟု’ လျှောက်ထားလေရာ ကိုယ်တော်မြတ်

(ﷺ)သည် မိမိ၏ ခြုံထည်တော်ကို ဖြန့်ခင်း၍ သခင်မကြီးကို ထိုင်စေပြီး နောက် ဤသို့မိန့်ချွေလေသည်။ အသင်မသည် ကျွန်ုပ်ထံပါး၌ အမြတ် တနိုး ဂုဏ်ပြုခံအဖြစ် နေထိုင်လိုက နေပါလေ။ သို့မဟုတ် အသင်မသည် မိမိ မျိုးနွယ်များဆီသို့ ပြန်လိုက ကျွန်ုပ်သည် အသင်မကို ဥစ္စာပစ္စည်း များ ချီးမြှင့်၍ ပြန်ပို့ပေးပေမည်။ ထိုအခါ သခင်မကြီးက ပစ္စည်းဥစ္စာများ ချီးမြှင့်၍ ပြန်ပို့ပေးပါဟု လျှောက်ထားရာ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် သခင်မကြီးကို မက်ဟူးလ်အမည်ရှိကျွန်နှင့် ကျွန်မလေးတစ်ယောက် ချီး မြှင့်၍ ပြန်ပို့ပေးခဲ့သည်။” (စီရသွဗ္ဗနုဟေရှားမ်ကျမ်း) ဖော်ပြပါ အ ကြောင်းအရာတွင် သတိပြုရမည့်အချက်မှာ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ဤသို့ ဂုဏ်ပြုရာတွင် သခင်မကြီးသည် အစ္စလာမ်သာသနာကို လက် ခံမှု မပြုရသေးပေ။ ထို့နောက်မှပင် သခင်မကြီးသည် အစ္စလာမ်လက်ခံ ပေသည်။

**အချုပ်ဆိုရသော် ဆွေမျိုးစပ်ခြင်းဖြင့် လောကီ၊ လောကုတ္တရာ နှစ်ဘဝနှစ်ဌာလုံးတွင် ကောင်းခြင်းများ ဆွတ်ခူးနိုင်သကဲ့သို့ ဤသည် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ လမ်းစဉ်ကို ဖဝါးခြေထပ်လိုက်ခြင်းပင်ဖြစ်သည်။ ထို့နောက် ယင်း ဆွေမျိုးဆက်ခြင်းဖြင့် ပတ်ဝန်းကျင်တွင် အနှောင်အဖွဲ့များ ခိုင်မြဲကာ စည်းလုံးညီညွတ်သော ပတ်ဝန်းကျင်တစ်ခု ဖြစ်တည်လာစေသည်။**



**• ကုရ်အာန်နှင့် စုန္နသ်တော်တွင်လာရှိသော သက်ကြီးရွယ်အိုတို့ အခွင့်အရေးများဖြင့် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သခင်၏ သက်ကြီးရွယ်အိုများကို ဆက်ဆံခဲ့ပုံ။**

အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်၏ စွန္နသ်ဓလေ့တစ်ခုမှာ မည်သည့်ပတ်ဝန်းကျင်၌မဆို အသက်ကြီးသည့် လူတန်းစားတစ်ခုကို ထားရှိခြင်းဖြစ်သည်။ ထိုအဖွဲ့ကို အစ္စလာမ်သာသနာတော်က အထူးပင် ဂရုပြုအလေးထားသကဲ့သို့ ၎င်းတို့ကို အထူးအနေဖြင့်လည်း ဂုဏ်ပေးထားပေသည်။ သို့ဖြစ်ပေရာ လူသားသည် အခြေအနေသုံးရပ်ကို ကျော်ဖြတ်ရပေသည်။ ၎င်းတို့မှာ

❶ အားအင်ချည့်နဲ့ခြင်း အခြေအနေ၊

❷ အင်အားရှိသည့်အခြေအနေ၊

❸ တဖန်အားအင်ချည့်နဲ့ခြင်းအခြေအနေ

စသည်တို့ဖြစ်သည်။ ထို့ကြောင့် ယင်းအားအင်ချည့်နဲ့သော အဖွဲ့နှင့်ပတ်

သက်၍ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် များစွာသော မှာတမ်းချက်များပြုခဲ့ပေသည်။

## ❶ သက်ကြီးရွယ်အိုများကို ဂုဏ်ပေးခြင်း။

အစ္စလာမ့်လူ့ပတ်ဝန်းကျင်၌ အသက်ကြီးရွယ်အိုများအတွက် မြင့်မားသော အဆင့်အတန်းရှိပေသည်။ ထိုသူတို့ကို ရိုသေလေးစားမှုအပြည့်ဖြင့် ဆက်ဆံသမှုပြုရမည်။ ဤသည်နှင့်ပတ်သက်၍ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က မိန့်ခွဲသည်မှာ “ကြီးသူကို လေးစားသမှုမပြုသူနှင့် ငယ်ရွယ်သူကို အကြင်နာတရားမထားရှိသူသည် ငါကိုယ်တော်မြတ်၏ လမ်းစဉ်မှ သွေဖြည်သူဖြစ်သည်။”ဟူ၍ ဖြစ်သည်။ (သိရ်မီဇီကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၁၉၂၁) ထို့နောက် စလာမ်မေတ္တာပို့သခြင်း ကဏ္ဍ၌လည်း ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် အသက်အရွယ်ကြီးသူကို ဦးစားပေး စလာမ်မေတ္တာပို့သ ခိုင်းထားသည်ကို တွေ့ရှိရပေသည်။ “ငယ်သူသည် ကြီးသူကိုလည်းကောင်း၊ လမ်းလျှောက်သူသည် ထိုင်နေသူကိုလည်းကောင်း၊ လူနည်းစုသည် လူများစုကိုလည်းကောင်း စလာမ်မေတ္တာပို့သရမည်။” (ဗိုခါရီကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၆၂၃၁) ထိုပြင် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် စကားပြောဆိုရာ၌ပင် အသက်အရွယ်ကြီးသူကို ဦးစားပေး၍ ပြောဆိုခိုင်းလေသည်။ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ထံပါး၌ အသက်အရွယ်ကြီးသူ ရှိပါလျက် ငယ်ရွယ်သူမှ ကိစ္စရပ်တစ်ခုခုနှင့်ပတ်သက်ပြီးပြောဆိုသောအခါ

"အသက်အရွယ်ကြီးသူကို ဦးစားပေးပါ"ဟု ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က မိန့်တော်မူခဲ့လေသည်။ (ဗိုခါရီကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၆၁၄၂) ဟဇရသ်ယဟ်ယာ(ﷺ)က ဖော်ပြပါ ဟဒီးစ်တော်၏ ဆိုလိုရင်းမှာ "ကြီးသူကို ဦးစားပေး၍ စကားပြောခွင့်ပြုပါလေ" ဖြစ်သည် ဟု ရှင်းလင်းတင်ပြသည်။

ထို့နောက် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ဟဒီးစ်တော်၌ သက်ကြီးရွယ်အိုကို ဂုဏ်ပေးခြင်းနှင့် အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်ကို အလေးအမြတ်ထားခြင်းအား ပူးတွဲ၍ ဖော်ပြထားပေသည်။ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ဤသို့အမိန့်ရှိသည်။ "မွတ်စ်လင်မ်သက်ကြီးရွယ်အိုကို ဂုဏ်ပေးခြင်းသည် အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်ကို အလေးအမြတ်ထားခြင်းအနက်မှ ဖြစ်သည်။" (အလ်အဒဗုလ်မွဖ်ရဒ်- ၃၅၇) ထို့ပြင် အေမာမ် အဗ္ဗနေ့ဟဂျရ်(ﷺ)သည် သက်ကြီးရွယ်အိုများကို ဂုဏ်ပေးခြင်းဆိုင်ရာ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ဟဒီးစ်တော်ကို ဤသို့အမိန့်ရှိပေသည်။ "ဟဇရသ်ဂျဗ္ဗရီးလ်(ﷺ)သည် သက်ကြီးရွယ်အိုများကို အလေးထားရန် ငါကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)အား မှာတမ်းတော်မူလေသည်။" (ဖသ်ဟွလ်ဗာရီကျမ်း- ၁/ ၁၄၀)

## ❷ သက်ကြီးရွယ်အိုများအတွက် အချို့အမိန့်များအား လျှော့ပေါ့ပေးခြင်း။

အစ္စလာမ်သာသနာတော်မြတ်သည် သက်ကြီးရွယ်အိုများကို သက်ညှာသောအားဖြင့် အချို့သော အမိန့်ပညတ်ချက်များ၌ လျှော့ပေါ့

ကာ တာဝန်ပေးထားသည်။ ပမာအားဖြင့်ဆိုရသော် ဟဂျ်ပြုလုပ်ရာ၌ အသက်ကြီးရင့်သူအတွက် ကိုယ်စားဟဂျ်ကို ပြုလုပ်ခွင့်ပေးထားပေသည်။ ဤသည်နှင့်ပတ်သက်၍ ဟဇရသ် အဗ္ဗနေ့အဗ္ဗားစ်(ﷺ) က ဤသို့ဆင့်ပြန်သည်။ ဟဂျ်ဂျသွလ်ဝဒါးအ်၌ ခက်ဆ်အမ်မျိုးနွယ်မှ အမျိုးသမီးတစ်ဦးသည် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ထံပါး၌ ဤသို့လျှောက်ထားလေသည်။ "အိုး....ကိုယ်တော် ဟဂျ်ဖရဇ်တာဝန်သည် အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်၏ ကျေးကျွန်အပေါ်၌ တာဝန်ရှိပေသည်။ ထိုတာဝန်ကို ကျွန်မ၏ ဖခင်သည် အသက်အရွယ်ကြီးရင့်သည့်အခါ၌ ထမ်းရွက်ရမည်ဖြစ်ရာ ၎င်းမှာအစီးအနင်းကို ကောင်းစွာ စီးနိုင်ခြင်းမရှိပေ။ ထို့ကြောင့် ၎င်း၏အစားကျွန်မအနေဖြင့် ဟဂျ်ကိုယ်စားပြုပေးနိုင်ပါသလော့" ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က "ပြုပေးနိုင်ပါသည်" ဟုအမိန့်ရှိခဲ့သည်။ (ဗိုခါရီကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၁၈၅၄) ဤအခွင့်အရေးသည် အသက်အရွယ်ကြီးရင့်သူများအတွက် သီးသန့်ဖြစ်သည်။ ထို့နောက် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် အေမာမ်များကို နမားဇ်ဆောက်တည်ရာ၌ အားအင်ချိနဲ့သူများနှင့် အသက်အရွယ်ကြီးသူများကို ထောက်ထား၍ ဆောက်တည်ရန်အမိန့်ပေးထားတော်မူပေသည်။ ဟဇရသ်အဗူဟုရိုင်ရဟ်(ﷺ)က ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) ထံပါးမှ ဤသို့ဆင့်ပြန်လေသည်။ "အသင်တို့အနက် တစ်ဦးတစ်ယောက်သည် အေမာမ်အဖြစ် နမားဇ်ဝတ်ပြုသောအခါ ပေါ့ပေါ့ပါးပါးဝတ်ပြုပါလေ။ အဘယ့်ကြောင့်ဆိုသော မုက်သဒီများအနက် အားအင်ချည့်နဲ့သူ၊ နာမကျန်းဖြစ်သူ၊ အသက်အရွယ်ကြီးရင့်သူများ ပါဝင်သည့်အ

တွက်ကြောင့် ဖြစ်သည်။ သို့သော် အသင်တို့တစ်ဦးတည်းနမားဇ်ဝတ်ပြု သောအခါ၌မူ မိမိအလိုရှိသည့်အတိုင်း နမားဇ်ကို ရှည်လျားစွာ ဝတ်ပြုပါ လေ။” (ဗိုခါရီကျမ်း– ဟဒီးစ်နံပါတ် ၇၀၃)

## ❸ သက်ကြီးရွယ်အိုများအားလေးစားခြင်းဖြင့် တန်ပြန်အကျိုး။

အစ္စလာမ်သာသနာတော်က ထိုကဲ့သို့ သက်ကြီးရွယ်အိုများကို အလေးအမြတ်ထားခြင်းအပေါ် တန်ပြန်အကျိုး ရရှိမည်ကိုလည်း အောက်ဖော်ပြပါ ဟဇရသ်အနက်စ်(ﷺ)ဆင့်ပြန်သည့် ဟဒီးစ်တော်၌ ဤသို့အမိန့်ရှိထားပေသည်။ “လူငယ်တစ်ဦးသည် အသက်အရွယ်ကြီး ရင့်သူကို ဂုဏ်ပေးခဲ့သော် အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်သည် ယင်းလူငယ် ထို အသက်အရွယ်သို့ရောက်ရှိသည့်အခါ၌ ၎င်းအား ဂုဏ်ပေးမည့်သူကို သတ်မှတ်ထားပေးမည်။” (သိရ်မိဇီကျမ်း– ဟဒီးစ်နံပါတ် ၂၀၂၂)

## ❹ ကာဖိရ်သက်ကြီးရွယ်အိုများနှင့်ပတ်သက်၍ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ လမ်းညွှန်ချက်။

အစ္စလာမ်သာသနာတော်က ဖော်ပြပါ လမ်းညွှန်ချက်များကို မွတ်စ်လင်မ် အသက်အရွယ်ကြီးရင့်သူများအတွက် သတ်မှတ်ပေးထား သကဲ့သို့ ကာဖိရ်အသက်အရွယ် ကြီးရင့်သူများနှင့်ပတ်သက်ပြီးလည်း စစ်ပွဲ၌ မည်သို့မည်ပုံ ပြုမူဆက်ဆံရမည်ကို သတ်မှတ်ပေးထားသည်။ အစ္စလာမ်သာသနာတော်က ထိုသို့သတ်မှတ်ချိန်တွင် ကမ္ဘာတစ်ခွင်၌

စစ်ရေးဆိုင်ရာကျင့်ဝတ်များနှင့် ပတ်သက်၍ မည်သည့်ပြဋ္ဌာန်းချက်မျှ ပြဋ္ဌာန်းထားခြင်းမရှိပေ။ သို့သာမက နောက်ပိုင်းတွင် သုံ့ပန်းများ၊ ဒဏ်ရာရသူများ၊ သာသနာရေးပုဂ္ဂိုလ်များနှင့် ပတ်သက်သည့် ကျင့်ဝတ်များကိုလည်း နှစ်နိုင်ငံအကြား ကတိကဝတ်ပြုပြီးမှသာလျှင် လိုက်နာကျင့်သုံးမှုပြုကြသည်။ သို့သော် အစ္စလာမ်သာသနာတော်ကမူ ကတိကဝတ်ရှိသည့် နိုင်ငံဖြစ်စေ၊ မရှိသည့် နိုင်ငံဖြစ်စေ အားလုံးကို တစ်ပြေးညီ အောက်ဖော်ပြပါ ကျင့်ဝတ်အတိုင်း လိုက်နာဆောင်ရွက်တော်မူလေသည်။ ဟဇရတ်စိုလိုင်မာန်ဗင်န် ဗုရိုင်ဒဟ်က မိမိ ဖခင်ထံပါးမှ ဤသို့ဆင့်ပြန်သည်။ ကိုယ်တော်မြတ်သည် စစ်တပ်တစ်ခုသော်လည်းကောင်း၊ တပ်ဆိတ်တစ်ခုသော်လည်းကောင်း စေလွှတ်သည့်အခါ ယင်းတပ်၏ ခေါင်းဆောင်ကိုခေါ်၍ အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်အား အကြောက်တရားထားရှိရန်၊ မိမိနှင့်အတူပါရှိသော မွတ်စ်လင်မ်များကို ကောင်းစွာဆက်ဆံရန် အမိန့်ရှိသည်။ ထို့နောက် ဆက်လက်မိန့်ကြားတော်မူသည်မှာ “အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်၏ နာမတော်ကို အစပြု၍ အလ္လာဟ့်လမ်းတော်၌ စစ်မက်ပြိုင်ဆိုင်တိုက်ခိုက်ပါလေ။ ထို့နောက် အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်အား ငြင်းဆန်သူတို့ကို တိုက်ခိုက်ချေမှုန်းပါလေ။ သို့သော် အသင်တို့သည် စစ်ပွဲတွင်ရရှိသည့် သုံ့ပန်းပစ္စည်းများနှင့်ပတ်သက်၍ ခေယာနသ်(အလွဲသုံးစား)မပြုပါလေနှင့်။ မလှည့်ပါလေနှင့်။ ထို့နောက် ရန်သူကို ချေမှုန်းသည့်အခါ ယင်းရန်သူကို သရုပ်ပျက်သည်ထိ နှာခေါင်း၊ နားရွက်ဖြတ်ခြင်းမျိုးများ မပြုလေနှင့်။ ၎င်းနောက် ကလေးသူငယ်များနှင့်

သက်ကြီးရွယ်အိုများကို မသတ်ကြလေနှင့်။ (မုအ်ဂျမ္မလ်အောင်ဆွသ် ကျမ်း- အတွဲ၂၊ ဟဒီးစ်နံပါတ် ၂၅၅)

## ❺ သက်ကြီးရွယ်အိုများကို ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) ဆက်ဆံခဲ့ပုံ။

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် သက်ကြီးရွယ်အိုများနှင့်ပတ်သက်သည့် လမ်းညွှန်ချက်များကို မိမိ၏ လက်တွေ့ဘဝ၌လည်း ကျင့်သုံးပြသထားပေသည်။ သို့ဖြစ်ပေရာ ဟဇရသ်စဟ်လ်ဗင်န် စအဒ်(ﷺ)က ဤသို့ဆင့်ပြန်သည်။ “ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ထံပါးသို့ နို့ဆက်သရာ ကိုယ်တော်သခင်သည် သောက်သုံးတော်မူလေသည်။ ထိုအချိန်၌ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ဝဲဘက်တွင် သက်ကြီးရွယ်အိုများရှိပြီး ယာဘက်တွင်မူ ကလေးငယ်တစ်ဦးရှိပေသည်။ ထိုအခါကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က ယင်းကလေးအား “ကျွန်ုပ် ထိုသက်ကြီးရွယ်အိုများကို ကျန်ရှိသည့် နို့ကို တိုက်ဖို့ အသင်ခွင့်ပြုပါသလော့” ဟုမေးမြန်းရာ ယင်းကလေးက “ကိုယ်တော်မြတ်ထံပါးမှ ရရှိမည့် ကျွန်ုပ်ဝေစုကို မည်သူတစ်ဦးတစ်ယောက်ကိုမျှ ဦးစားမပေးနိုင်ပါ”ဟု လျှောက်ထားလေသည်။ ထိုအခါကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် ယင်းကလေလက်ထဲသို့ နို့ခွက်ကို ထည့်ပေးခဲ့သည်။ (ဗိုခါရီကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၅၆၂၀)

ဖော်ပြပါဟဒီးစ်တော်၌ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် မိမိ၏ ဝဲဘက်၌ရှိသော သက်ကြီးရွယ်အိုများကို ဦးစားပေးရန် ရည်ရွယ်ခဲ့သော်

လည်း စွန္နသ်တော်အရ ယာဘက်၌ ရှိသူဖြင့် အစပြုရမည်ဖြစ်သော ကြောင့် ထိုကလေးအား ခွင့်တောင်းခဲ့ခြင်းဖြစ်သည်။ ကိုယ်တော်မြတ် (ﷺ)၏ ကိုယ်ကျင့်တရားတော်အရ အခွင့်အရေးရှင်ကို ဦးစွာ ခွင့်တောင်း ခဲ့ခြင်းဖြစ်သည်။ မည်သို့ပင်ဆိုစေကာမူ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် နို့ တိုက်ကျွေးရာ၌ သက်ကြီးရွယ်အိုများကို ဦးစားပေး ဂုဏ်ပြုဖို့ရာ ရည် ရွယ်ခဲ့ပေသည်။

ထို့နောက် ဟဇရသ် အာအေရှာ(ﷺ)သခင်မက ကိုယ်တော်မြတ် နှင့်ပတ်သက်၍ ဤသို့အမိန့်ရှိသည်။ "ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ) မစ်ဝါးက်စားနေချိန် ကိုယ်တော်သခင်ထံပါး၌ အမျိုးသားနှစ်ဦးရှိနေပေသည်။ သို့ ဖြစ်ပေရာ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ကို ထိုပုဂ္ဂိုလ်နှစ်ဦးအနက် အသက်အ ရွယ် ကြီးသူအား မစ်ဝါက်ကို ပေးပါဟု ဝဟီ ပို့ချခြင်းခံခဲ့ရပေသည်။" (ဖသ်ဟွလ်ဘာရီကျမ်း၊ အတွဲ၁၊ ဟဒီးစ်နံပါတ် ၄၁၀)

ထို့ပြင် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)ထံပါးသို့ ဟဇရသ်အိုယိုင်နာဗင်န် ဟစ်ဆွဲလာသောအခါ ကိုယ်တော်သခင်မြတ်ထံပါး၌ ဟဇရသ်အဗူ ဗက်ရ်နှင့် ဟဇရသ်အုမရ်တို့သည် မြေပေါ်၌ ထိုင်လျှက်ရှိနေပေသည်။ ထိုအခါကိုယ်တော်မြတ်က မှီအုံးတောင်း၍ ဟဇရသ်အိုယိုင်နဟ်ကို ထိုင် စေသည်။ ထို့နောက်အမိန့်ရှိသည်မှာ "အသင်တို့ထံ မျိုးနွယ်စု၏ အကြီး အကဲတစ်ဦးတစ်ယောက် ကြွရောက်လာပါမူ ၎င်းအား ဂုဏ်ပေးပါလေ" (မဂျ်မအွစ်ဇဝါအိဒ်ကျမ်း၊ အတွဲ၇၊ ဟဒီးစ်နံပါတ် ၁၉)

## ❻ မိဘ၏သူငယ်ချင်းကို မိဘအလားဆက်ဆံသမှုပြုခြင်း။

အစ္စလာမ်သာသနာတော်သည် အသက်အရွယ်ကြီးရင့်သူများနှင့် ပတ်သက်၍ တစ်မူထူးခြားသော ပုံစံဖြင့် ဆက်ဆံရန် ဤသို့ လမ်းညွှန်ထားပေသည်။ ဟဒီးစ်တော်၌ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)သည် အမိန့်ရှိသည်မှာ “ဖခင်၏ သူငယ်ချင်းဖြစ်သူကို အဆက်အသွယ်ထား၍ ကောင်းစွာ ဆက်ဆံခြင်းသည် မိဘနှစ်ပါးကို ကောင်းစွာ ဆက်ဆံခြင်းကဲ့သို့ပင် ဖြစ်သည်။” (သိုင်စီးရ်ကျမ်း အတွဲ ၂၊ စာမျက်နှာ ၃၇၉)

ထို့ပြင် ဤသို့ဆက်ဆံသမှုပြုခြင်းကို အကောင်းမွန်ဆုံးသော အအ်မလ်များအနက်မှပင် သတ်မှတ်ထားပေသည်။ “ဖခင်ကွယ်လွန်ပြီးနောက် ဖခင်ဖြစ်သူ၏ မိတ်ဆွေအပေါင်းအသင်းများကို ကောင်းမွန်စွာ ဆက်ဆံခြင်းသည် မိဘနှစ်ပါးအားကောင်းစွာဆက်ဆံခြင်းကဲ့သို့ အကောင်းမွန်ဆုံးသော အအ်မလ်မှပင်ဖြစ်သည်။” (မွတ်စ်လင်မ်ကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၆၅၁၅) ဖော်ပြပါ ဟဒီးစ်တော်များတွင် သက်ကြီးရွယ်အိုများကို ဂုဏ်ပေးဆက်ဆံခြင်းအချက်သည် ထင်ထင်ရှားရှား မတွေ့ရှိရသော်လည်း မိဘ၏ သူငယ်ချင်းအပေါင်းအသင်းများဟူသည် စင်စစ် အသက်အရွယ်အရ ကြီးရင့်သူများပင် ဖြစ်သည်။ ဤသည် မွတ်စ်လင်မ်လူ့ပတ်ဝန်းကျင်၏ အလုပ်တရားများအနက်မှ တစ်ခုပင်ဖြစ်သည်။ ထိုသို့ဖြင့် သက်ကြီးရွယ်အိုများကို ဂုဏ်ပေးအားထားကာ ယင်းတို့၏ အထီးကျန်

ဆန်မှုများကို အဆုံးသတ်ပြီး လူငယ်များနှင့် လူကြီးများကြားတွင် ချိတ်ဆက်မှုများ ဖြစ်တည်လာပေသည်။ ထိုအခါ သက်ကြီးရွယ်အိုများသည်လည်း ပတ်ဝန်းကျင်၌ သီးသန့် လူတန်းစားတစ်ရပ် ဖြစ်သည်သာမက ပတ်ဝန်းကျင်၏ အဓိကအစိတ်အပိုင်းတစ်ခုပင် ဖြစ်တည်လာပေသည်။



## • အခွင့်အရေးနှင့် ဝတ္တရားများကို ဆွဲမြဲစွာ လိုက်နာဆောင်ရွက်ခြင်းကြောင့် ရရှိလာသော အကျိုးရလဒ်များ။

ဖော်ပြပါ ကိုယ်ကျင့်တရားများကို မွတ်စ်လင်မ်တစ်ဦးအနေဖြင့် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)နောက်သို့ ဖဝါးခြေထပ်လိုက်ခြင်းအရသော်လည်းကောင်း၊ ရှရီအသ်၏ လမ်းညွှန်ချက်များကို နာခံသည့်အရသော်လည်းကောင်း ကျင့်သုံးရမည်ဖြစ်သည်။ ဤလမ်းညွှန်ချက်များသည် မိဘနှင့်သက်ဆိုင်သည့်လမ်းညွှန်ချက်များဖြစ်စေ၊ ဆွေမျိုးများနှင့်ပတ်သက်သည့် လမ်းညွှန်ချက်များဖြစ်စေ၊ ဇနီးမောင်နှံနှင့် ပတ်သက်သည့်လမ်းညွှန်ချက်များဖြစ်စေ၊ သားသမီးများနှင့် ပတ်သက်သည့် လမ်းညွှန်ချက်များဖြစ်စေ ရှရီအသ်တရားတော်မှ ထိုသို့လမ်းညွှန်ကာ ပတ်ဝန်းကျင်၌ ကောင်းမွန်သော မျိုးစေ့တစ်ခု ဖန်တီးခြင်းဖြစ်သည်။ ဤသည် မိသားစုပင် ဖြစ်သည်။ မိသားစုတစ်စု စည်းလုံးခြင်းအားဖြင့် ယင်းတို့ကြား၌ ဖြစ်တည်နေသော ကိုယ်ကျင့်တရားများသည် အလိုလျောက် ဖြစ်ပေါ်လာပေသည်။ သို့ဖြစ်ပေရာ ငယ်သူသည် ကြီးသူကို ဂုဏ်ပေးလေးစားမည်။ ကြီးသူက ငယ်သူကို သနားကြင်နာမည်။ ခင်ပွန်းက ဇနီးသည်ကို အကြင်နာတရားထားရှိသကဲ့သို့ ဖခင်ကလည်း မိမိသားသမီးနှင့် အိမ်ဖော်များကို အကြင်နာတရားထားရှိစွာ ဆက်ဆံပေမည်။ ထိုသို့ဖြင့် ကုရ်အာန်နှင့် ဟဒီးစ်တော်မှ လမ်းညွှန်သော သာယာလှပသည့် မိသား

စုဘဝတစ်ခု တစ်ဆောက်ခြင်းမှသည် ပတ်ဝန်းကျင်တစ်ခုပါ တည်ဆောက် နိုင်ပေသည်။ သို့မှသာ ထိုလူ့ပတ်ဝန်းကျင်သည် အလ္လာဟ်အရှင်မြတ် လူသားကို အဓိကဖန်ဆင်းရခြင်း၏ ရည်ရွယ်ချက်ကို အကောင်အထည်ဖော်နိုင်ပေမည်။ "စင်စစ်သော်ကား ငါအရှင်မြတ်သည် ဂျင်န်သတ္တဝါတို့အားလည်းကောင်း၊ (မနုဿ) လူသားတို့အားလည်းကောင်း၊ ငါအရှင်မြတ်အား ဆည်းကပ် ကိုးကွယ်ကြရန်သာလျှင် ဖန်ဆင်းတော်မူခဲ့၏" (၅၁-၅၂)

## ကိုယ်ကျင့်တရားများမှသည် ငြိမ်းချမ်းသော ပတ်ဝန်းကျင်ဆီသို့။

အထက်တွင်ဖော်ပြခဲ့သော မိသားစုနှင့် ပတ်ဝန်းကျင်ဆိုင်ရာ လမ်းညွှန်ချက်အားလုံးသည် ဦးစွာပထမ မိသားစုဘဝလှရန်ဖြစ်ပြီး ထို့နောက် ပတ်ဝန်းကျင် ငြိမ်းချမ်းသာယာရန်အတွက် ဖြစ်သည်။ ထိုလမ်းညွှန်းချက်များကို ကျင့်သုံးခြင်းမရှိဘဲ သာယာလှပသည့် မိသားစုနှင့် ပတ်ဝန်းကျင်ကို တည်ဆောက်နိုင်မည်မဟုတ်ပေ။ ထို့ကြောင့် အစ္စလာမ်သာသနာတော်သည် မိမိရရှိရမည့် အခွင့်ရေးထက် ပေးဆပ်ရမည့် ဝတ္တရားကို သာပို၍ ကျေပွန်ရန်လမ်းညွှန်ထားပေသည်။ သို့ဖြစ်ပေရာ အစ္စလာမ်သာသနာတော်က အုပ်ချုပ်သူ တာဝန်ခံများနှင့် ပတ်သက်၍ အမိန့်နာခံရန် အောက်ဖော်ပြပါဟဒီးစ်တော်၌ ဤသို့ အမိန့်ရှိထားပေသည်။ ထိုသို့နာခံရာတွင် တစ်ဖက်အုပ်ချုပ်သူတို့၏ လုပ်ဆောင်ချက်ကို မျက်ကွယ်ပြုကာ မိမိပေးဆပ်ရမည့်တာဝန်ကိုသာ အဓိကထား ကျေပွန်

ရန် လမ်းညွှန်ထားပေသည်။ “အသင်တို့ကို များမကြာမီတွင် များစွာသော တာဝန်ခံများ အုပ်ချုပ်ကြပေမည်။ ထို့နောက် အသင်တို့အပြင် အခြားသူများကို ဦးစားပေးမှုများ ကြုံတွေ့ရပေမည်။” ထိုအခါ ဆွဟာဗဟ်ကြီးများက “အိုး…အလ္လာဟ့်ရစူလ် ဤသို့ကြုံကြိုက်ရပါက မည်သို့မည်ပုံပြုရမည်နည်း”ဟု လျှောက်ထားကြရာ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က “အသင်တို့ပေးဆပ်ရမည့် တာဝန်နှင့်ဝတ္တရားများကို ကျေပွန်ပါလေ။ ထို့နောက် အသင့်တို့ ရရှိမည့် အခွင့်အရေးများကို အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်ထံ ပါး၌ တောင်းခံပါလေ။” (မွတ်စ်နဒ်ကျမ်း– ဟဒီးစ်နံပါတ် ၃၆၄၀)

ပုဂ္ဂိုလ်ရေးဆိုင်ရာ ကိစ္စရပ်များနှင့်ပတ်သက်၍ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က မွတ်စ်လင်မ်တစ်ဦးသည် မိမိကျေပွန်ရမည့် တာဝန်များကို ကျေပွန်ပြီးနောက်တွင် မကောင်းမှုကို မကောင်းမှုဖြင့် မတုံ့ပြန်ရန် ဤသို့အမိန့်ရှိထားပေသည်။ “အသင့်အား ယုံကြည်၍ အပ်နှံသူကို ၎င်း၏ အပ်နှံပစ္စည်းအား ကတိတည်၍ ပေးဆောင်ပါလေ။ အသင့်အား ကတိသစ္စာမတည်သူကို တန်ပြန်သစ္စာမဲ့မှု မပြုပါနှင့်” (သိရ်မီဇီကျမ်း– ဟဒီးစ်နံပါတ် ၁၂၆၄)

ထို့ပြင် အစ္စလာမ်သာသနာတော်သည် မွတ်စ်လင်များကို ပတ်ဝန်းကျင်၏ ရိုက်ခတ်မှုများတွင် သက်ရောက်မှုမရှိဘဲ ကောင်းခြင်းများကို ဆောင်ကျဉ်းရန် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ဟဒီးစ်တော်၌ ဤသို့လမ်းညွှန်ထားပေသည်။ “အသင်တို့သည် ကိုယ်ပိုင်ရပ်တည်ချက်မရှိသူများကဲ့သို့ အတွေးအမြင်တိုင်း၏ နောက်သို့ မလိုက်ကြလေနှင့်။ သို့ဖြစ်

ပေရာ သူတို့ ကောင်းလျှင် ကျွန်ုပ်ကောင်းမည်။ သူတို့ ဆိုးလျှင် ကျွန်ုပ်လည်း ဆိုးမည့်ပုံစံမျိုး မပြုကြလေနှင့်။ သို့သာမက မိမိတို့ကိုယ် မိမိကောင်းမှုပေါ်၌ တည်ဆောက်ပါ။ ထို့နောက် လူတို့သည် အကောင်းပြုလျှင် အသင်တို့လည်း အကောင်းပြုပါ။ လူတို့က အသင်တို့ကို မကောင်းပြုလျှင်လည်း အသင်တို့သည် မတရား မပြုလေနှင့်။” (သီရ်မီဇီကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၂၀၀၇)

အစ္စလာမ်သာသနာတော်သည် အစ္စလာမ့်လူ့ပတ်ဝန်းကျင် စည်းလုံးရန် အလွန်ပင် ဂရုတစိုက်ဖြင့် အလေးထားတိုက်တွန်းထားပေးသည်။ ထိုအရာနှင့်ပတ်သက်၍ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က ဤသို့ မိန့်ခွန်းထားပေးသည်။ “လူအများနှင့် ရောနှောနေထိုင်၍ ၎င်းတို့၏ ဒုက္ခများကို သည်းခံသည့် မွတ်စ်လင်မ်သည် လူအများနှင့် ရောနှောနေထိုင်ခြင်းမပြုဘဲ လူတို့၏ ဒုက္ခများကို သည်းမခံသည့် မွတ်စ်လင်မ်များထက် သာပိုမွန်မြတ်ပေသည်။” (သီရ်မီဇီကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၂၅၀၇) အစ္စလာမ်သာသနာတော်သည် ပတ်ဝန်းကျင်အသိုက်အဝန်းကို တည်ဆောက်ပေးသော သာသနာဖြစ်သည်။ တစ်သီးပုဂ္ဂလ ရှင်သန်နေထိုင်စေသော သာသနာမဟုတ်ပေ။ သို့သာမက အချင်းချင်းကြား၌ ချစ်ခင်စွာ ရောနှောနေထိုင်ခြင်းကို အလွန်ပင်တိုက်တွန်းထားပေးသည်။ ဤသည်ကို အီမာန်၏ အဓိကအချက်များအနက်မှပင် ရေတွက်ထားပေးသည်။

ဖော်ပြပါ အစ္စလာမ်သာသနာတော်က လမ်းညွှန်ထားသော ပတ်ဝန်းကျင် စည်းလုံးညီညွတ်မှုသည် မိသားစုများကြား၌ စည်းလုံးညီညွတ်

မှုရှိမှသာလျှင် ဖော်ဆောင်နိုင်ပေမည်။ ထို့ပြင် ဆွေမျိုးဆိုသည့် ရပ်ဝန်းတွင် မိသားစုအချင်းချင်းသင့်မြတ်မှု ရှိမှသာလျှင် ယင်းဆွေမျိုးများ ပေါင်းစပ်ထားသည့် ပတ်ဝန်းကျင်သည်လည်း စည်းလုံးမှုများ ရရှိလာပေမည်ဖြစ်သည်။ ထိုသို့ စည်းလုံးခြင်းအတွက် အဓိက သော့ချက်မှာ နှလုံးသားများကို ချစ်ခြင်းတရားဖြင့် ညှို့ယူဖမ်းစားနိုင်ခြင်းပင် ဖြစ်သည်။ ဤသည်ကို ပစ္စည်းဥစ္စာဖြင့် ဆွဲဆောင်၍ မရပေ။ ဧကန်စင်စစ် အောက်ဖော်ပြပါ ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ မိန့်ခွန်းချက်ဖြင့်သာ ရနိုင်မည်ဖြစ်သည်။ “အသင်တို့သည် လူတို့ကို ဥစ္စာပစ္စည်းဖြင့် ၎င်းတို့၏ ချစ်ခြင်းတရားကို ရယူနိုင်မည်မဟုတ်။ ဧကန်စင်စစ် အပြုံးနှင့်သော်လည်းကောင်း၊ ကောင်းမွန်သော ကိုယ်ကျင့်တရားများဖြင့်လည်းကောင်း ရရှိနိုင်ပေမည်။”(အစ်သ်ဟာဖွတ်ခိုင်ရိရသိလ်မဟာရဟ်ကျမ်း– ဟဒီးစ်နံပါတ် ၆၉၀၀)

သို့ဖြစ်ပေရာ မိသားစုသည် ကိုယ်ကျင့်တရားများ ဖြစ်ပေါ်ရာ ဌာနီပင် ဖြစ်သည်။ မိသားစုမှ ယင်းကိုယ်ကျင့်တရားများကို သင်ကြားရပြီး လက်တွေ့ပြန်လည် ကျင့်သုံးရခြင်းဖြစ်သည်။

ထိုသို့သောကိုယ်ကျင့်တရားများကို ကျင့်သုံးခြင်းဖြင့် အချင်းချင်းကြားဝယ် အပြန်အလှန်ဂုဏ်ပေးလေးစားမှုများ ဖြစ်ပေါ်လာစေပြီး အချင်းချင်းကြား၌ အကြင်နာတရားထားရှိခြင်းများကို ဖြစ်ပေါ်စေသည်။ ဤသည် ကုရ်အာန်ကျမ်းတော်မြတ်မှ ချီးမွမ်းထားသည့် ပထဆုံး အစ္စလာမ့်လူ့ပတ်ဝန်းကျင်၏ ပုံစံပင်ဖြစ်သည်။ “မုဟမ္မဒ်သည် အလ္လာဟ်

အရှင်မြတ်၏ ရစူလ်တမန်တော်ဖြစ်သည်။ ၎င်းပြင် ထို'မုဟမ္မဒ်'နှင့် အတူတကွ ရှိကြကုန်သော သူတို့သည် 'ကာဖိရ်'သွေဖည်ငြင်းပယ်သူတို့ နှင့်ပတ်သက်လျှင် ပြင်းထန်သူများဖြစ်ကြပြီး မိမိတို့အချင်းချင်း(ဆက်ဆံရာတွင်) သနားကြင်နာသူများပင် ဖြစ်ကြကုန်၏။" (၄၈-၂၉) အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်သည် ၎င်းတို့ကို အချင်းချင်းကြား၌ သနားကြင်နာကြသောကြောင့် ချီးမွမ်းထားသကဲ့သို့ အချင်းချင်းကြားတွင် အကြင်နာတရားနှင့်ပတ်သက်၍ ဆော်ဩကြရန်လည်း မိန့်ချေထားပေသည်။ "ထို့နောက် အကြင်သူတို့တွင် ပါဝင်ခြင်းပင်၊ ထိုသူတို့သည် "အီမာန်" သက်ဝင်ယုံကြည်ခဲ့ကြကုန်၏။ ၎င်းပြင် ထိုသူတို့သည် အချင်းချင်း တစ်ဦးကို တစ်ဦး သည်းခံကြရန် လေးနက်စွာ ဆုံးမခဲ့ကြ၏။ ထိုနည်းတူစွာ အချင်းချင်း တစ်ဦးကိုတစ်ဦး ကရုဏာတရားထားရှိကြရန်လည်း လေးနက်စွာ ဆုံးမခဲ့ကြကုန်၏။"(၉၀-၁၇)

အစ္စလာမ်သာသနာတော်သည် ပတ်ဝန်းကျင် စည်းလုံးညီညွတ်ရန်နှင့် ပတ်ဝန်းကျင်၌ ဖြစ်ပျက်နေသည့် အချို့၏ နာကျင်မှုသည် ကျန်အချို့၏ နာကျင်မှုဖြစ်လာသည်ထိ တစ်စုတစ်စည်းတည်း ဖြစ်ရှိရန် ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)က ဤသို့ ပုံဖော်ပြသထားပေသည်။ "မုအ်မင်န်များသည် အချင်းချင်း တစ်ဦးကိုတစ်ဦး ချစ်ခင်မြတ်နိုးခြင်းနှင့် အကြင်နာကရုဏာထားရှိခြင်းတို့တွင် ကိုယ်ခန္ဓာတစ်ခုအလားဖြစ်သည်။ ခန္ဓာကိုယ်၏ အစိတ်အပိုင်းတစ်ခုသည် နာမကျန်းဖြစ်ပါက အခြားသော ကျန်အစိတ်အပိုင်းများသည်လည်း အိပ်ပျက်ခြင်း၊ နာမကျန်းဖြစ်ခြင်း

တို့ဖြင့် ရောဂါဒဏ်ကို ခံစားရပေသည်။” (မွတ်စ်လင်မ်ကျမ်း- ဟဒီးစ်နံပါတ် ၆၅၈၉)

ကိုယ်တော်မြတ်(ﷺ)၏ ဤပုံဖော်မှုသည် အလွန်ပင်ပြောင်မြောက်လှပြီး အစိတ်အပိုင်းတစ်ခုနာကျင်မှုကြောင့် ခန္ဓာကိုယ်တစ်ခုလုံး နာကျင်ရကြောင်းကို ဖော်ပြထားပေသည်။ သို့ဖြစ်ပေရာ ဖော်ပြပါဟဒီးစ်တော်မှ တစ်ဦးတိုင်းသည် မိမိအနီးနားရှိသူများကို မထိခိုက်ရလေအောင်မိမိကိုယ်မိမိပြုပြင်ရန်နှင့် မိသာစုတိုင်းသည်လည်း မိမိပတ်ဝန်းကျင်ကို မထိခိုက်ရလေအောင် ထိန်းထိန်းသိမ်းသိမ်းနေထိုင်ရန် လမ်းညွှန်ထားပေသည်။ သို့မှသာ အစ္စလာမ့်လူ့ပတ်ဝန်းကျင်၌ ကောင်းရာညွှန်ကြားမကောင်းရာ မြစ်တားမှုသည် အထွတ်အထိပ်သို့ ရောက်ရှိသွားမည်ဖြစ်သည်။ အစ္စလာမ့်လူ့ပတ်ဝန်းကျင်နှင့် ပတ်သက်၍ အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်သည်လည်း ဤသို့မိန့်မြွက်ထားပေသည်။ “ထိုနည်းတူစွာ “မုအ်မင်န်” သက်ဝင်ယုံကြည်သောသူ ယောကျ်ား၊ မိန်းမတို့သည်လည်း (သာသနာရေးတွင်) အချင်းချင်းတစ်ဦးနှင့်တစ်ဦး အဆွေခင်ပွန်းများပင်ဖြစ်ကြကုန်၏။ ၎င်းတို့သည် ကောင်းမြတ်သော ကိစ္စရပ်များကို အမိန့်ပေးကြလေသည်။ ၎င်းပြင် စက်ဆုပ်ရွံရှာဖွယ်ရာများမှလည်း တားမြစ်ကြလေသည်။ ထိုမှတစ်ပါး ယင်းသူတို့သည် အမြဲတစ်စေ “ဆွလာတ်” ဝတ်ပြုကြလေသည်။ ထို့ပြင် ၎င်းတို့သည် “ဇကာတ်” တရားဝင်ဒါနကြေးကိုလည်း ပေးဆောင်ကြလေသည်။ ထိုနည်းတူစွာ ယင်းသူတို့သည် အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်၏ အမိန့်တော်များကိုလည်းကောင်း၊ ထို

အရှင်မြတ်၏ ရစူလ်တမန်တော်၏ အမိန့်တော်များကိုလည်းကောင်း လိုက်နာကြလေသည်။ ဤသူများသည် အကြင်သူများပင်၊ အလ္လာဟ် အရှင်မြတ်သည် ထိုသူတို့အား မုချ ကရုဏာပြုတော်မူပေမည်။ ဧကန် အမှန် အလ္လာဟ်အရှင်မြတ်သည် ဘုန်းတန်ခိုးနှင့် ပြည့်စုံတော်မူသော အရှင်၊ ဆင်ခြင်တုံတရားနှင့် ပြည့်စုံတော်မူသော အရှင်၊ ဖြစ်တော်မူပေ သတည်း။" (၉- ၇၁)

ကိုယ်ကျင့်တရားကောင်းမွန်ခြင်းများနှင့်ပြည့်နက်နေသောပတ် ဝန်းကျင်၌ မကောင်းသောအကျင့်စာရိတ္တများသည် အလွန်ပင် ရှားပါး လှသည် အဘယ့်ကြောင့်ဆိုသော် ထိုပတ်ဝန်းကျင်တွင် နေထိုင်သူများ သည် ယင်းသို့သော ကိစ္စရပ်များမှ ရှောင်ကျဉ်သည့်အတွက်ကြောင့် ပင်ဖြစ်သည်။ ထို့ပြင် သာသနာကို ကိုင်းရှိုင်းခြင်းဖြင့် မွန်မြတ်သော ကိုယ်ကျင့်တရားများကို ဆင်မြန်းကြပေသည်။ ဤသည် အစ္စလာမ့်လူ့ ပတ်ဝန်းကျင် ဖြစ်သည်။ ထိုပတ်ဝန်းကျင်မှ မွတ်စ်လင်မ်တစ်ဦးတိုင်း သည် သာသနာကို ကိုင်းရှိုင်းသူများဖြစ်ကြသကဲ့သို့ အလ္လာဟ်အရှင် မြတ်၏ ခဝပ်ကိုးကွယ်မှုကိုလည်း အတွင်းအပြင် စိတ်ရောကိုယ်ပါ ပြု လုပ်သူများဖြစ်ကြပေသည်။ ဤသို့ဖြင့် ပတ်ဝန်းကျင်၌ တစ်ဦးတိုင်း သည် မိမိတန်ဖိုးကိုသိနားလည်းကာ သာသနာမှ လမ်းညွှန်ပြသထား သည့် ကိုယ်ကျင့်တရားများကို ဆင်မြန်းပြီး ပတ်ဝန်းကျင်၌ အချင်းချင်း ကြားဝယ် အကြင်နာတရားထားရှိခြင်း၊ ချစ်ခင်မြတ်နိုးခြင်းများ ဖြစ်ပေါ် လာပေသည်။ ထို့ပြင် ပတ်ဝန်းကျင်ကို ညစ်ညမ်းစေသည့် ရုပ်ဝတ္ထုကိုဦး

စားပေးခြင်း၊ တစ်ကိုယ်ကောင်းဆန်ခြင်း၊ အချင်းချင်းကြား အချင်းပွားခြင်းများလည်း အလိုလျှောက် ပျက်သုဉ်းသွားပေသည်။



